# TRAKA YON KRETYEN PANDAN VWAYAJ LI



Adaptasyon liv

"Pilgrim's Progress"

John Bunyan

Dezyèm Parèt

# TRAKA YON KRETYEN PANDAN VWAYAJ LI

Adaptasyon liv

"Pilgrim's Progress"

John Bunyan

Tradiksyon Kreyòl:

CARRIÉ PAULTRE

Revizyon tèks la:

JIM D. ROSS

BRYANT C. FREEMAN



Enstiti Etid Ayisyen
Inivèsite Kannzas

La Presse Evangélique
Port-au-Prince

2000

# AVÈTISMAN

*Sou kòmannman Jak 2, wa an Angletè, te gen yon predikatè yo te rele John Bunyan (1628-1688). Yon jou li fè yon reyinyon san li pa t gen otorizasyon biwo polis, epi li pale kont legliz ofisyèl peyi a. Si se te sèlman pou otorizasyon an, apre yo te fin arete l yo ta lage l. Men kòm li pa t dakò ak sa legliz Leta a te di, yo voye l nan yon prizon pou l reflechi pandan douzan.*

*Kòm li te asepte soufri ak kè kontan, li pase tan sa a ap etidye Pawòl Bondye a. Konsa Pawòl la vin klè pou li.*

*Men sa ki te fè l lapenn anpil, se pou l te viv san madanm li ak pitit li yo. Sa te fè l mal tankou si se rache yo t ap rache vyann li sou zo l. Lè l te panse paske l nan prizon an, madanm li ak timoun yo te soufri, sa te fè kè l fè l mal anpil. Men malgre sa, li te mete tout bagay nan men Bondye.*

*Pandan li t ap soufri nan «Fòs Lyon» sa a, paske se konsa li te rele prizon an, li te gen yon anvi wè manm legliz li yo, sila yo li te konsidere tankou pitit li nan lafwa. Li te anvi wè yo, pou l ta ede yo vin gen yon fwa ki pi solid. Se sa ki fè yon jou li pran plim li, epi li ekri ti liv sa a ki rele: «Traka yon Kretyen pandan Vwayaj li». Se an 1678 yo pibliye l pou premye fwa. Men kounyeya, se yon liv ki tradwi nan plis pase 120 lang. Apre Bib la se liv yo li plis, paske pa gen pi bèl ti istwa pase vwayaj jenn gason sa a.*

*****Ti chif nou wè apre kèk fraz, se pou Referans Biblik frè Jim Ross jwenn pou mete nan finisman liv la.*****



# CHAPIT 1

## Kretyen sòti nan vil Pèdisyon pou l ale lakay Bondye

Pandan m t ap vwayaje nan dezè lavi a, mwen rive yon kote ki te gen yon gwòt (twou wòch). Kòm mwen te kouche la pou m repoze m, dòmi pran m. Pandan m ap dòmi, mwen fè yon rèv.

Mwen wè yon nèg ki abiye ak yon vye rad dechire sou li.[1] Li te kanpe devan pòt kay li, men li te bay pòt la do. Li te gen yon liv nan men l epi yon gwo chay pandye nan do l.[2] Mwen wè l louvri liv la epi li konmanse li. Pandan l ap li, konsa li konmanse ap kriye epi l ap tranble. Rive yon lè, kòm li pa t kapab kontinye li, li leve je l epi li di konsa: «Kisa pou m fè?»[3]

Se nan eta dekourajman sa a nèg la antre lakay fanmi l. Men kòm li pa t vle pou madanm li ak pitit li wè kijan l te ye, li fè sa l te kapab pou l te kache yo sa. Men l pa t kapab. Rive yon lè, li oblije di yo sa l te gen sou kè l: «Chè madanm mwen, ak nou menm tout timoun yo, mwen santi m dekouraje anpil, paske gen yon gwo chay ki peze m. Mwen sòti li dife nan syèl pral boule vil kote n ap viv la. Si malè sa a rive pandan nou isit la, nou tout ap peri. Sèl jan pou nou sove, se pou nou tout pati kite vil la.» Madanm lan ak timoun yo sezi, epi yo pè tou. Se pa tèlman pou sa nonm lan ap di a, men yo te kwè l te konmanse pèdi tèt li. Kòm li te fin aswè, yo fè l ale kouche nan kabann li, paske yo konprann yon bon ti dòmi ta mete lespri l anplas.

Men nwit la te move tankou jounen an. Li te si eksite, li pa t kapab jwenn somèy. Li pase tout nwit la ap plede plenyen.

Nan denmen maten, lè madanm li ak timoun yo vin pran nouvèl li, li di yo konsa: «Sa pi mal pase ayè.» Li redi yo menm sa li te di anvan an, men yo tout te refize kwè.

Ni manman ni pitit, yo tout konmanse pase l nan betiz. Apre sa, pyès moun nan kay la pa okipe l.

Li sipòte tout bagay sa yo san l pa di anyen. Apre sa li antre nan chanm li, epi l konmanse plenyen mizè l. Li rakonte Bondye tou sa yo fè l soufri nan pwòp fanmi l. Li mande l pou gen pitye pou li.

Li sòti ale mache andeyò. Pandan l ap mache konsa, yon moman li li nan liv la, yon lòt moman li priye. Men l te toujou tris menm jan l te ye anvan an. Yon lè konsa li rete epi l di: «Kisa pou m fè pou m sove?»[4] Li gade adwat, li gade agòch tankou yon moun ki ap chache yon kote pou l kouri. Men kòm li pa konnen ki kote pou l ale, li rete.

Pandan m ap gade, konsa m wè yon nonm yo rele Levanjil ki vin rankontre l. Li mande l poukisa li tris konsa. Li menm li reponn li: «Monchè, mwen li nan liv sa a m gen pou m mouri epi apre sa se pou m jije.[5] Men m pa vle mouri epi m poko pare pou jijman.»

Levanjil reponn li: «Men kantite mizè ki gen nan lavi a, poukisa ou pa vle mouri?»

Kretyen reponn li: «Mwen pè pou chay sa a ki sou do m lan, pa fè m ale jouk nan lanfè.»

Levanjil di l: «Men si se nan eta sa ou ye, poukisa ou rete la a?»

Li menm li reponn: «Men m pa konnen kisa pou m fè.»

Levanjil fè l kado yon woulo papye, ladann te gen mo sa yo ekri: «Kouri pou kòlè ki ap vini an.» Lè Kretyen li koze sa a, li leve je l epi l di Levanjil konsa: «Ki kote pou m kouri?»

Lè sa a, Levanjil lonje men l, li montre l yon ti kote ki te lòt bò plenn lan epi l di l konsa: «Eske ou wè ti

pòt tou piti sa a ki laba a?»

Li reponn: «Non.»

Levanjil di l: «Eske ou pa wè yon kote ki klere laba a?»[6]

Li reponn: «Wi, m wè l.»

Konsa Levanjil di l: «Kenbe je ou sou ti limyè sa a, mache dwat sou li, epi se konsa ou va jwenn pòt la. Rive ou rive, se pou ou frape, epi y a di ou kisa pou ou fè.»

Nan rèv la, mwen wè nèg la fè sa Levanjil te di l fè a. Li leve epi l derape. Anvan l gentan rive twò lwen, madanm li ak pitit li yo rele l, yo di l retounen.[7] Men l bouche zòrèy li epi l konmanse ap plede repete: «Lavi, lavi, lavi etènèl.» Li pa janm vire gade dèyè, pase l sòti nan vil la, epi l kontinye ap mache nan plenn lan.

Tout moun nan vwazinay la sòti lè yo wè l ap kouri.[8] Yon pati konmanse pase l nan rizib, yon lòt menm ap plede fè l menas, epi yon dènye menm ap seye fè l retounen. Nan moun sa yo, genyen ki te vle fè l retounen ak fòs. Se yo de (2) ki te pi cho. Premye a te rele *Teti*, lòt la te rele *Fasil*.

Lè Kretyen wè yo ap vin jwenn li, li di yo konsa: «Mezanmi, poukisa n ap swiv mwen?»

Yo reponn li: «Nou vin mande ou pou ou retounen ak nou.»

Kretyen reponn yo: «Se yon bagay ki enposib. Vil kote nou rete a rele *Pèdisyon*. Se yon vil ki gen pou l disparèt. Si nou kontinye ap viv nan vil sa a, n ap disparèt ak li tou. Pito nou swiv mwen, n a fè pi byen.»

Teti di l: «Kisa ou di la a, pou nou kite zanmi nou

yo, kalite bon jan van ki gen isit la?»

Kretyen menm reponn yo: «Se sa menm mwen di nou pou nou fè. Zanmi ak plezi pa kapab vin wè devan sa m ap chache a. Paske kote m prale a, se la ki gen tout bon bagay. Vin non n a wè si sa m di a pa vre.»[9]

Teti: «Ki kalite bagay sa a ki si bon ou pito kite tout lòt bagay pou ou kapab jwenn li a?»

Kretyen: «M ap chache yon eritaj ki pa kapab gate. Se nan Syèl la eritaj sa a ye. Li san tach epi l p ap janm fini. Se moun ki chache l ak fwa, ki kapab jwenn li, lè tan an rive. Bagay sa yo, se nan ti liv sa a pou ou li sa.»[10]

Teti: «Kite m trankil non ak liv ou a. Mwen bezwen konnen si wi ou non ou gen lide retounen ak nou.»

Kretyen: «Non, mwen p ap retounen. Pawòl la di: Moun ki mete men nan travay pa dwe ap renka sou dèyè.»[11]

Teti: «Vwazen Fasil, pito nou ale kite nèg la. Gen yon kalite moun, depi yo gen yon lide nan tèt yo, yo konprann se yo menm ki pi saj pase tout moun.»

Fasil: «Pa joure l non. Si sa l di a se vre, bagay l ap chache yo kapab pi bon pase sa nou genyen. Mwen tou anvi ale ak li.»

Teti: «An, ou genlè fou tou. Pito ou koute m. Annou retounen. Ou pa konnen ki kote egare a vle mennen ou. Pa pran pòz moun fou, annou retounen lakay.»

Kretyen: «Vin avè m pito, ou va gen lavi sa m te esplike ou a. Si ou pa kwè m, li nan liv sa a. Tou sa l di se verite. Verite sa yo sele ak san Jezikri pitit Bondye.»[12]

Fasil: «Vwazen Teti, mwen deside ale ak Kretyen, pou m sa pataje sò l ak li. Depi l kapab jwenn chemen ki mennen nan bon kote sa a.»

Kretyen: «Gen yon nonm ki rele Levanjil ki di m se pou nou mache tou dwat ale nan ti pòt jis sa a ki lòt bò plenn lan.»[13]

Fasil: «Vini non monchè, ann ale fè wout nou.»

Se konsa Kretyen ak Fasil pati ansanm.

Teti: «Mwen, pito m retounen lakay pase m ale ak moun fou sa yo.»

Pandan m nan rèv la, mwen wè Teti retounen lakay li epi Kretyen ak Fasil menm derape ansanm. Pandan y ap mache, y ap koze.

Kretyen: «Vwazen Fasil, kijan sa ye? Mwen kontan anpil pou m wè kijan ou pran yon bon desizyon. Si Teti te konprann ki kalite bagay ki pral rive, li pa ta retounen nan vil la ak kè kontan sa a.»

Fasil: «Vwazen Kretyen, kòm nou pou kont nou, rakonte m byen ki kote nou prale, kisa n ap jwenn epi ki jwisans ki genyen.»

Kretyen: «Monchè, li pi fasil pou m fè vizyon bagay sa yo pase pou mwen pale sou sa. Kòm ou anvi konnen plis, kite m li pou ou nan liv la.»

Fasil: «Bon, ou kwè pawòl ki nan liv la se verite yo ye?»

Kretyen: «Tou sa liv la di se vre. Paske moun lan ki di yo a pa kapab manti.»[14]

Fasil: «Bon, ki bagay sa yo li di a?»

Kretyen: «N a viv nan yon peyi ki p ap janm disparèt epi lavi nou va etènèl»[15]

Fasil: «Se byen sa, epi kisa l di ankò?»

Kretyen: «Y ap sere yon kouwòn laviktwa pou mete sou tèt nou chak, epi n a klere tankou solèy la ki nan syèl la.»[16]

Fasil: «Ala bèl bagay. Bon, kisa ki gen ankò?»

Kretyen: «Nan kote sa a, moun p ap janm kriye, paske moun p ap janm gen lapenn ankò. Chèf peyi kote nou prale a va siye tout dlo nan je nou.»[17]

Fasil: «Bon, kijan moun yo ki ap viv nan peyi sa yo ye?»

Kretyen: «N ap rete ak zanj yo ki nan syèl la. Moun sa yo sitèlman bèl je nou p ap kapab gade yo. N a rankontre ak tout kantite moun ki te rive la anvan nou. Gen de vye tonton ki gen kouwòn yo sou tèt yo. Gen de bèl ti jenn fi ki ap jwe mizik nan enstriman ki an lò. Se la n a rankontre tout moun ki te mouri nan mati pou mèt la. Yo tout deja ap viv nan kè kontan, epi yo p ap janm mouri ankò.»[18]

Fasil: «Sa fè kè m kontan lè m tande bèl bagay sa yo. Men kijan pou nou fè pou nou kapab gen tout bagay sa yo, epi kijan n ap fè pou nou pran plezi nan yo?»

Kretyen: «Bondye ki mèt peyi a, ekri liv sa a. Li di si nou anvi genyen yo, li kapab ban nou yo gratis.»[19]

Fasil: «Men monchè, pou jan m kontan tande bèl bagay sa yo, annou mache pi vit pou nou sa rive.»

Kretyen: «Mwen pa kapab mache pi vit pase sa. Ou pa wè ki gwosè chay ki sou do m.»

Pandan yo t ap fin koze, konsa yo rive sou bò yon ma labou ki te nan mitan plenn lan. Kòm yo pa t fè

atansyon l, yo toulede (2) tonbe nan labou a. Yo te rele ma labou sa a *Dekourajman.* Yo fè tou sa yo te kapab pou yo sòti, men se antre yo te antre plis nan labou a. Kretyen menm ak gwo chay ki te sou do l la, te antre pi vit.

Fasil: «Vwazen Kretyen, ki kote nou ye kounyeya?»

Kretyen: «An verite, mwen pa fouti di ou.»

Lè sa a, Fasil fache anpil epi l di: «Se kalite bagay sa a, ou di ki bon an? Si depi kounyeya, nou tonbe nan kalite devenn sa a, lè pou nou rive kote nou prale a menm, kijan sa va ye? Si chans pou mwen, malè pa rive m, sòti m sòti, m ap kite ou kontinye pou kont ou.»

Pandan l ap di sa, li fè yon dènye efò, epi l sòti nan labou a. Kòm li te tou sou bò kay li, Kretyen pa menm wè kilè li gentan chape kò l.

Se konsa Kretyen rete pou kont li ap seye travèse labou a. Men sa te difisil ak pakèt li te gen sou do l la.

Pandan m nan rèv la, mwen wè yon nonm yo rele *Sekou* ki vin ap pase. Li mande Kretyen kisa li ap fè la a.

«Monchè, reponn Kretyen, yon nonm yo rele Levanjil di m se pou m ale nan pòt jis sa a si mwen vle chape anba kòlè ki gen pou vini. Se konsa, pandan m ap mache, mwen tonbe nan twou sa a.»

Sekou: «Men poukisa ou pa t swiv mak pye sa yo?»

Kretyen: «Mwen te pè. Se sa ki fè m te mache dwat devan m.»

Sekou: «Ban m men ou.»

Kretyen kenbe men l, epi Sekou ede l sòti nan ma

labou a. Li mete l sou bon chemen an pou l kapab kontinye vwayaj li.[20]

Lè sa a, mwen ale jwenn moun lan ki te ede l sòti nan labou a, epi mwen di l konsa: «Poukisa yo pa konble ma labou sa a, kòm se sou wout ki mennen kay Bondye li ye? Konsa moun yo ki sòti nan vil Pèdisyon an kapab fè wout la san danje.»

Li reponn mwen konsa: «Se pa fasil pou yo konble twou sa a non. Paske depi yon moun pran konsyans peche l, tout vye bagay ki sòti nan kè l koule vin tonbe la a. Se poutèt sa yo rele ma sa a: Ma Dekourajman. Lè yon pechè wè l pèdi, nanm li gen yon dout ki antre ladann. Li pè, li dekouraje, epi konsa li gen yon pakèt vye dlo ki ale tonbe nan ma a. Konsa ma a pa kapab cheche.

Men se pa sa non Wa a ta vle. Depi demilan (2.000 an) prèske, l ap chache ranje wout la. Pou sa m konnen ki fèt, yo jete pase venmilyon chajman (predikasyon) ranblè nan twou sa a. Yo pran ranblè sa yo nan peyi Wa a deja soumèt. Se bon materyo sa yo ki te pou ranje wout la, men sa pa posib paske tout tan gen lòt vye dlo ki ap vin tonbe.

Men malgre sa, Wa a fè mete yon kalite bon poto solid ki antre fon nan tè. Si yon moun te wè yo, li ta kapab mete pye l sou yo. Men lè dlo a anpil, li kouvri tèt yo. Depi yon moun fin pase move pa sa a, wout la bon pou jouk tan l rive devan pòt jis la.»

Apre sa, pandan m nan rèv la, mwen wè Fasil ki rive lakay li. Tout moun nan vwazinay la vin rann li vizit. Anpil nan yo di l konsa kijan yo kontan wè l retounen.

Gen lòt menm ki mande l si l te fou. Pou fini, gen yon kantite lòt menm ki konmanse ap pase l nan betiz. Yo di l konsa: «Si se te nou menm, nou pa ta lach menm jan ak ou. Depi nou konmanse, nou pa ta janm retounen dèyè.»

Lè sa te fèk rive, Fasil te yon ti jan wont. Men piti piti li vin reprann fòs epi l mete l ak vwazinay la sou do Kretyen.



# CHAPIT 2

## Kretyen pèdi wout li paske l koute koze nan bouch yon nèg yo rele Mètdam

Pandan Kretyen ap mache pou kont li sou wout la, konsa li wè yon nonm ap mache vin sou li. Yo rankontre sou chemen an. Se te yon grannèg yo te rele *Mètdam*

ki te rete nan yon vil yo rele *Banbilaj*. Vil sa a te tou kole ak vil kote Kretyen te rete a. Lè l wè kijan Kretyen ap redi anba chay la ki te sou zepòl li a, li di l konsa: «Zanmi m, ki kote ou prale ak gwo chay sa a?»

Kretyen: «Ou gen rezon, chay la lou vre. Mwen pa kwè gen yon moun sou tè a ki chaje tankou m. Ou vle konnen ki kote m prale? Se la a, nan pòt jis sa a. Yo di m la gen yon moun ki kapab di m kijan pou m retire chay la sou do m.»

Mètdam: «Eske ou gen madanm ak pitit?»

Kretyen: «Wi, mwen gen madanm ak pitit, men chay la si lou sou do m, mwen pa kapab viv ak yo tankou lontan. Se tankou si m pa t genyen.»[1]

Mètdam: «Kite m ba ou yon bon konsèy.»

Kretyen: «Si se yon bon konsèy, di m li non, pou jan m bezwen bon konsèy.»

Mètdam: «Se ou menm ki pou retire chay sa a sou do ou. Se pou ou fè vit, paske si se pa sa ou p ap janm gen repo. Ou p ap janm kapab jwi tout bon bagay Bondye mete sou tè a.»

Kretyen: «Se sa menm m ap chache. Mwen ta renmen retire chay la sou do m. Men m pa kapab pou kont mwen, epi pyès moun pa kapab ede m. Se sa ki fè m vle ale kote yo kapab delivre m.»

Mètdam: «Ki moun ki di ou laba a yo kapab ede ou?»

Kretyen: «Se yon nonm ki genlè serye yo rele Levanjil ki di m sa.»

Mètdam: «Ki kalite koze sa a? Se pi move chemen ki genyen. Lè ou fè esperyans la ou va wè sa. Men

gade jan ou sal non! Ou genlè ou te tonbe nan Ma Dekourajman! Sa poko anyen sa. Depi se nan chemen sa a yon moun ye, se pou l pran pa l. Mwen pi gran pase ou, kite m di ou yon bagay. Nan chemen sa a, se pa ti mati ou gen pou ou pase. Ou gen pou ou bouke, pou ou grangou, pou ou touni, pou ou an danje, tout malè gen pou rive ou. Se bon koze m ap di ou la a, wi. Gen anpil moun ki fè esperyans la deja. Poukisa pou yon nonm mete tèt li nan tout mizè sa a, pou l fè yon lòt plezi?»

Kretyen: «Monchè, chay la ki sou do m lan kraze m plis pase nenpòt ki malè ki ta kapab rive m. Se sa ki fè m p ap rekile devan anyen, si m kapab depoze chay la.»

Mètdam: «Bon, kijan ou fè konnen ou gen chay sa a sou do ou?»

Kretyen: «Se pandan m ap li ti liv sa a, m wè sa.»

Mètdam: «Se sa m te sipoze. Sa ki rive ou la a se sa ki toujou rive tout moun ki antre nan bagay ki twò difisil pou ti lespri yo. Se bagay ki pou fè ou vin rayi tout moun, epi ou vin ap fè yon pakèt bagay ki enposib.»

Kretyen: «Mwen konnen kisa m vle, se chay ki sou do m lan m vle depoze.»

Mètdam: «Men, pouki se kalite wout sa a ou chwazi? Si ou te pran tan koute m, mwen ta di ou kijan ou kapab gen sa ou bezwen an, san ou pa pase tout mizè sa a. Remèd mwen an p ap pran anpil tan. Se bagay ki pou fè ou viv anpè, ak kè kontan epi bonkou zanmi.»

Kretyen: «Monchè, pa pito ou ban m sekrè a.»

Mètdam: «Bon, nan ti vil yo rele *Moralite* a, gen

yon nèg ki rete la, yo rele l *Bon Moun.* Se nèg ki gen anpil lespri. Tout moun di jan se yon bon gason. Pou istwa retire chay sou do moun menm, se nan sa l pi fò. Li deja ede anpil moun, epi l konnen trete tèt chaje. Si ou pa jwenn li, ou mèt pale ak pitit li yo rele *Nèg Debyen.* Li gen lespri menm jan ak papa l. Se moun sa yo ki pou retire chay la sou do ou. Si apre sa ou pa ta vle retounen ale viv kote ou te rete anvan an, ou mèt voye chache madanm ou ak pitit ou vin viv ak ou nan Moralite. Gen anpil kay vid, lwaye pa chè isit la epi ou jwenn manje pou bon mache. Tout moun isit se bon jan moun, yo onèt epi yo renmen rann sèvis. Konsa ou va viv san pwoblèm.

Lè Kretyen tande bèl pawòl sa yo, li di sa pi bon si l ta swiv konsèy Mètdam yo. Se sa ki fè l mande nèg la: «Ki kote pou m pase pou m ale kay nonm sa a?»

Mètdam lonje men montre l tèt yon mòn ki te byen lwen, epi l di l konsa: «Se la a, sou tèt mòn sa a.»[2]

Kretyen: «Bon, mèsi bokou.»

Mètdam: «Ou mèt ale tou dwat, premye kay ou rankontre a, se li menm.»

Se konsa Kretyen kite chemen l, epi l ale chache sekou nan men Bon Moun.

Lè l rive nan pye mòn lan, li wè yon gwo katye wòch ki tankou si l ta vle detache vin tonbe sou wout la. Kòm li te pè pase pou wòch la pa kraze l, li kanpe san l pa konnen kisa pou l fè. Lè sa a, li santi chay la ki sou do l la peze pi fò. Te gen yon pakèt zèklè ki t ap sòti nan mòn lan.[3] Kretyen te pè pou l pa t boule tou vivan. Li te konmanse regrèt li te swiv konsèy Mètdam yo,

epi konsa l wè Levanjil parèt sou li. Li tèlman wont li chanje koulè. Levanjil mete figi l byen move epi l di konsa: «Kisa ou ap fè isit la, Kretyen?» Men Kretyen bese tèt li, paske l pa t konnen kisa pou l te reponn.

Lè sa a, Levanjil di l konsa: «Se pa ou menm mwen te rankontre lòt jou bò vil Pèdisyon an, ou te si dekouraje ou pa t konnen kisa pou ou fè?»

Kretyen: «Wi, se mwen menm.»

Levanjil: «Eske m pa t montre ou ti wout etwat la?»

Kretyen: «Wi.»

Levanjil: «Kijan ou fè pèdi wout la?»

Kretyen: «Sòti m sòti nan Ma Dekourajman, mwen rankontre yon nonm ki sètifye m nan ti vil ki toupre isit la, gen yon nonm ki kapab ede m retire chay la sou do m.»

Levanjil: «Ki moun sa te ye?»

Kretyen: «Se yon nèg debyen, li pale ak mwen jouk tan li fè m asepte konsèy li yo. Se konsa mwen rive isit la. Men lè m rive anba mòn lan, mwen sòti pè pou wòch sa yo pa tonbe sou mwen. Se sa ki fè m pa janbe.»

Levanjil: «Kisa nonm lan te di ou?»

Kretyen: «Li mande m ki kote m prale. Mwen di l.»

Levanjil: «Kisa l di ou pou ou fè?»

Kretyen: «Li mande m si m gen fanmi. Mwen reponn li m genyen, men mwen jennen ak gwo chay sa a ki sou do m lan. Mwen ta renmen poze l yon kote pou m ka vin jan m te ye anvan an.»

Levanjil: «Bon, kisa l reponn ou?»

Kretyen: «Li ban m konsèy depoze chay la pi vit m

kapab. Lè m di l se nan pòt jis la mwen prale, pou yo kapab di m kisa pou m fè, li reponn mwen l kapab montre m wout ki pi kout epi ki pi fasil. Se sa ki fè m te kwè sa l te di m lan. Mwen ale nan chemen an pou m te kapab delivre ak chay la. Men lè m rive, mwen wè kijan sa ye, mwen sezi. Kounyeya, mwen pa konnen kisa pou m fè.»

Levanjil: «Se pou ou rete trankil yon ti moman. Mwen pral fè ou tande Pawòl Bondye a.»

Pandan Levanjil ap li nan Bib la, Kretyen rete tou dousman: «Veye kò nou! Pa refize koute pawòl moun k ap pale ak nou an. Moun ki te refize koute pawòl moun ki t ap ba yo avètisman Bondye sou latè a, yo pa t chape anba chatiman an. Nou pa bezwen mande si nou menm nou ka delivre si nou vire do bay moun k ap pale ak nou antan l nan syèl la. »[4] Li fè lekti yon lòt pasaj nan Bib la: «Moun mwen fè gras la ap viv, paske li gen konfyans nan mwen. Men, si l vire do l tounen fè bak, li p ap fè kè m kontan. »[5]

Levanjil esplike Kretyen pawòl la konsa: «Men sa ki rive, ou te kite bon chemen an, rive bò isit la, ou manke mouri.»

Lè Kretyen tande koze sa a, li lage kò l atè, epi l di: «Malè pou mwen, mwen se yon nonm pèdi!»

Men Levanjil pran men l, epi l di l konsa: «Tout peche ak tout blasfèm lèzòm fè va jwenn padon. Se pa pou ou enkredil, men kwè.»[6]

Kretyen santi l refè. Li leve tou ap tranble.

Levanjil menm kontinye ap pale ak li: «Koute byen sa m pral di ou la a. Nonm sa a ki sòti pale ak ou a, se

Mètdam yo rele l. Li pote non l byen. Se yon nèg ki ranje kò l pou l viv san yo pa janm dekouvri l. Li pòtre ak yon nonm debyen, li renmen yo di sa ki byen sou li, men l pa vle tande pale sou konvèsyon. Gen twa erè nan sa l te di ou la a. Pou konmanse, li fè ou fè yon lòt chemen. Apre sa, li fè ou konprann li pa nesesè pou ou konvèti. Pou fini , li voye ou nan chemen lanmò.»

Lè Kretyen tande sa, li konprann lè lanmò l te rive. Li pran kriye, epi l di konsa: «Ala sòt mwen te sòt, pou m te koute Mètdam, epi pou m te kite bon chemen an.»

Levanjil montre l ki kote pou l fè pou l jwenn wout pòt jis la, epi l di l se pa pou l koute pyès moun ankò.[7]

Lè Kretyen di li pral fè wout li montre l la, Levanjil souri epi l ba l benediksyon Bondye.

Apre sa, Kretyen retounen sou pa l. Li mache san gade ni adwat, ni agòch. Si yon moun te pale ak li, li pa menm reponn. Se yon sèl bagay ki te konte pou li. Tout tan l pa t rejwenn wout li te kite a, li pa t santi l byen.




# CHAPIT 3

## Kretyen rive devan pòt jis la

Apre yon bon ti moman, Kretyen rive devan pòt jis la. Sou pòt la yo te ekri mo sa yo: «Frape, y a louvri pou ou.»[1] Se konsa, li pwoche epi l frape.

Apre yon ti moman, yon nonm yo rele *Bon Volonte* vin louvri pòt la epi l mande l: «Ki moun ou ye? Ki kote ou sòti? Kisa ou vle?»

Kretyen menm reponn li: «Mwen se yon malere pechè ki sòti nan vil Pèdisyon. Pou m sòti anba malè ki gen pou frape vil la, m ap fè wout pou Siyon.»

Lè Bon Volonte tande sa, li rale Kretyen antre vit.

Kretyen menm di l: «Poukisa ou fè m antre vit konsa?»

Bon Volonte reponn li: «Nan vwazinay la, Dyab la gen yon kay. Pandan l nan fennèt kay la, li kapab obsève sa ki ap pase isit la. Lè li wè moun ki ap frape nan pòt la li konn tire flèch sou yo. Se konsa anpil moun ki rive la a, konn mouri anvan yo antre.»

Lè Kretyen tande sa, li di konsa: «Bondye sove m. Mwen manke mouri.»

Bon Volonte di l: «Ki moun ki voye ou vin frape isit la?»

Se konsa Kretyen konmanse rakonte istwa l.

Apre Bon Volonte fin koute tout traka li pase sou wout la, li di l konsa: «Vini non, mwen pral montre ou ki wout pou ou fè. Gade byen, ou wè chemen sa a ki louvri devan ou la a? Se li menm pou ou fè. Se ansyen pwofèt yo ak Jezikri li menm ki trase wout la. Gen anpil lòt chemen ki pi laj, ou kapab wè yo sou kote wout la. Men atansyon wi, yo pa bon non. Se sa ki etwat la ki bon.[2] Si ou swiv li, l a mennen ou lakay *Entèprèt*. Rive ou rive, frape nan pòt la. Se pa ti kontan l ta kontan ede ou konprann anpil bagay.»



# CHAPIT 4

## Sa Kretyen wè nan kay Entèprèt

Kretyen kontinye mache pou jouk lè li rive lakay Entèprèt. Li frape anpil nan pòt la anvan yon moun vin mande l kisa l vle.

Kretyen: «Mesye, se yon vwayajè, zanmi mèt kay la, ki voye m isit la pou di m sa pou m fè. Se ak mèt kay la mwen ta renmen pale.»

Apre yon ti moman, mèt kay la vin wè sa Kretyen te vle.

«Mesye, di Kretyen, mwen sòti nan vil Pèdisyon pou m ale nan mòn Siyon. Moun lan ki nan pòt kote chemen an konmanse a di m si m vin isit la, ou kapab ban m anpil bon konsèy pou vwayaj la.»

«Antre non, di Entèprèt, m a fè ou wè bagay ki kapab sèvi ou.»

Apre l fin fè yo limen yon bouji pou li, li fè Kretyen swiv li. Rive devan yon chanm, li fè yo louvri pòt la. Lè Kretyen antre, li wè yon bèl pòtre. Se te pòtre yon nonm ki te kanpe ak yon Bib nan men l, epi je l te leve ap gade nan syèl la. Li pòtre ak yon moun ki te renmen jistis. Li t ap diskite ak mechan yo, epi sou tèt li te gen yon kouwòn an lò.

Kretyen mande pòtre ki moun sa a ye.

Entèprèt: «Sa se pòtre yon moun ki pa tankou tout moun. Moun sa a kapab bay lavi, li te soufri pou sa. Apre l fin bay lavi, li kapab fè ou grandi. Ou pa wè jan l ap gade syèl la, Bib li nan men l. Li renmen laverite. Li pa pran plezi nan peche. Li gen espwa jwenn rekonpans li nan bagay ki gen pou vini.

Sa ki fè se pòtre sa a m montre ou anvan, se paske se nonm sa a Bondye bay pou modèl. Se li ki pou ede ou nan tout move chemen ou rankontre. Se poutèt sa ou pa pou bliye anyen nan sa m ap montre ou. Paske sou chemen sa ou kapab rankontre moun ki va vle mennen ou nan move direksyon.»

Apre sa Entèprèt pran men l, epi l mennen l nan yon gran salon plen pousyè, yon kote ki pa t bale depi

lontan. Entèprèt rele yon moun pou vin bale salon an. Kou l konmanse bale, konsa pousyè konmanse leve tout kote. Pousyè yo te si anpil Kretyen te vle toufe.

Lè sa a Entèprèt di yon ti fi ki te kanpe kote l la: «Ale chache ti kras dlo, vin wouze planche a.» Kou l fin voye dlo a tout pousyè sispann.

Kretyen: «Sa sa vle di?»

Entèprèt: «Salon sa a, se tankou kè yon moun ki pa janm touche ak Levanjil. Pousyè yo, se tankou peche, yo kouvri tout kò moun lan. Premye nonm lan ki te konmanse bale a, se «*Lalwa*» li reprezante. Ti fi a ki vin wouze ak dlo a, se «*Lagras*» li reprezante. Ou pa wè lè yo te konmanse bale salon an san yo pa t wouze l, pousyè yo te si anpil ou pa t kapab respire. Se menm jan an tou, Lalwa pou kont li pa kapab retire peche, paske l pa bay fòs pou gen laviktwa.[1]

Men dlo ti fi a vin voye sou pousyè yo, se tankou Lagras li ye. Se li ki penmèt yo netwaye salon an pou Wa a kapab vin pran plas li.»[2]

Pandan m nan rèv la, mwen wè Entèprèt pran men Kretyen, epi l mennen l nan yon ti chanm kote de (2) timoun te chita sou yon chèz. Pi gran an te rele *Pasyon*; pi piti a te rele *Pasyans*. Pasyon tankou yon timoun ki te fache. Men Pasyans menm te rete trankil.

Lè sa a, Kretyen mande: «Bon, poukisa Pasyon move konsa?»

Entèprèt reponn li: «Mèt la vle pou yo tann jouk lanne pwochen pou l ba yo tout bon don. Pasyans dakò pou l tann, men Pasyon menm pa vle tann.»

Lè sa a, gen yon moun ki antre vin kote Pasyon te

chita a. Li vide yon pakèt bèl bagay atè nan pye l la. Menm lè a Pasyon pran yo, epi la tou li konmanse pase Pasyans nan betiz. Men yon ti moman li gaspiye yo, epi l rete ak men l vid.

Kretyen mande Entèprèt pou l esplike l an detay sa bagay sa yo vle di.

Entèprèt: «Chak timoun sa yo reprezante yon kalite moun. Pasyon se yon moun ki ap viv pou tan sa a. Men Pasyans se moun ki ap tann yon lòt tan ki gen pou vini. Ou pa wè Pasyon vle gen tout bagay kounyeya. Se konsa lemonn viv. Yo vle posede tout bèl bagay ki gen sou tè a, men yo pa vle tann. Ou pa wè tou Pasyon gaspiye tout sa l te genyen. Se menm bagay la ki va rive moun ki ap viv selon prensip lemonn sa a.»

Kretyen: «Mwen wè Pasyans gen plis sajès. Li pa touye tèt li. Li rete tou trankil pou l tann bon bagay ki gen pou vini. Tandiske Pasyon pa gen anyen.»

Entèprèt: «Se pa sèlman sa, tè sa a gen pou l pase ak tou sa ki sou li. Men lòt lemonn ki ap vini an p ap janm pase. Se pou sa Pasyon pa bezwen ap pase Pasyans nan betiz. Va rive yon lè, se va tou pa Pasyans. Se sa ki fè nan Levanjil selon Lik, Pawòl la di move rich la konsa: «Pitit mwen, chonje byen: ou te resevwa tout bon bagay pa ou yo pandan ou te sou latè. Lè sa a menm, Laza te nan tout mizè li. Kounyeya, li jwenn konsolasyon bò isit la, ou menm ou ap soufri.»[3]

Kretyen: «Pito yon moun pa chache gen richès kounyeya. Li pi bon si l espere rekonpans li nan lemonn ki ap vini an.»

Entèprèt: «Ou gen rezon. Bagay nou wè ak je p ap dire non. Se sa je pa wè ki etènèl.»[4]

Lè sa a nan rèv la, mwen wè Entèprèt pran men Kretyen epi l mennen l devan yon mi, kote ki te gen yon gwo dife k ap boule. Sou kote dife a, te gen yon nonm ki t ap jete dlo pou l seye touye l. Men plis li jete dlo, se plis flanm yo moute wo.

Kretyen: «Kisa sa vle di?»

Entèprèt: «Dife sa a, se travay gras Bondye nan kè yon moun ki asepte l. Moun ki ap jete dlo a se Satan ki ap chache touye dife a. Men ou wè, li pa kapab touye dife a. Bon, kite m fè ou wè poukisa l pa kapab touye dife a.»

Se konsa li fè Kretyen pase dèyè mi a epi l montre l yon nonm ki kanpe ap plede vide lwil sou dife a, san pyès moun pa wè l.

Kretyen: «Kisa sa vle di?»

Entèprèt: «Nèg sa a reprezante Jezikri ki toujou ap alimante dife Lafwa ki ap boule nan kè moun yo ki kwè. Kòm li dèyè mi a moun pa wè kijan travay Lagras la fè fèt.»

Apre sa, Entèprèt mennen Kretyen yon bon ti kote ki gen yon bèl palè. Sou teras la, te gen yon kantite moun ki t ap mache ak bèl wòb yo tout an lò. Lè Kretyen wè jan palè a bèl, li mande si l kapab antre.

Lè sa a, Entèprèt mennen l devan pòt palè a, epi l montre yon pakèt moun ki ta anvi antre, men ki pa t oze seye. Li wè yon nonm ki chita bò pòt palè a, devan yon tab. Li te gen yon ankriye lank ak yon gwo rejis. Se la li te ekri non moun yo ki te vle antre. Men Kretyen

te remake devan palè a ki kalite gad ki te deside pou touye moun ki ta anvi pran palè a daso. Pandan Kretyen rete yon ti jan sispèk, konsa l wè yon jenn gason deside ki rive epi ki di: «Mete non m sou lis la.» Kou yo fin ekri non l, li pran nepe l, li mete kas fè l epi l kouri sou gad yo ki t ap gade pòt palè a. Apre yon bon batay, malgre gad yo blese nèg la, li rive antre nan palè a.[5] Lè sa a moun yo ki t ap pwonmennen sou teras la konmanse chante:

*«Antre nan palè sa a se yon pakèt afè.*
*Se isit la yon moun p ap janm mouri.*
*Lanmò pa kapab fè ou anyen.*
*Se la a pou ou vin repoze ou apre ou fin goumen.»*

Lè sa a, yo pran yon bèl rad ki tout an lò epi yo mete sou nèg la ki te resi antre nan palè a. Kretyen menm pran ri epi l di konsa: «Mwen kwè m konprann sa sa vle di. Kite m kontinye wout mwen.»

«Non, reponn Entèprèt, mwen gen lòt bagay pou m montre ou ankò. Se apre sa ou va kontinye wout ou.»

Menm lè a, Entèprèt pran men l, li mennen l yon kote ki fè tou nwa, kote ki te gen yon nonm fèmen nan yon kaj. Nèg sa a te gen figi tris. Li te chita, de men l te nan mitan janm li, je l t ap gade atè epi l t ap soupire tankou yon moun ki pral mouri.

«Sa sa vle di?» mande Kretyen.

Entèprèt lamenm di l: «Poze nèg la kèsyon non.»

Kretyen: «Ki moun ou ye?»

Tounen Dèyè: «Jan ou wè m lan, se pa konsa m te ye.»

Kretyen: «Kijan ou te ye anvan?»

Tounen Dèyè: «Se yon gran pwofesè m te ye. Tout moun te respekte m. Mwen te kwè m te kapab antre nan vil la ki nan Syèl la. Depi isit mwen te konmanse goute bon bagay mwen t ap ale jwenn anwo a.»[6]

Kretyen: «Bon, sa ki rive ou?»

Tounen Dèyè: «Kounyeya, mwen se yon nonm dezespere. Mwen fèmen nan dezespwa m tankou si m te nan yon kaj an fè. Mwen pa fouti sòti.»

Kretyen: «Kijan ou fè vin nan eta sa a?»

Tounen Dèyè: «Mwen te bliye veye. Mwen te konprann m te rive. Mwen peche kont Bondye ak Limyè l. Lespri Sen an sòti nan mwen. Se sa ki penmèt Dyab la antre nan kè m. Mwen pwovoke kòlè Bondye, li bandonnen m. Men kounyeya, kè m sitèlman di m pa kapab repanti ankò.»

Kretyen mande Entèprèt konsa: «Bon, pa gen espwa pou nonm sa a?»

«Mande l sa non» di Entèprèt.

Kretyen: «Eske pa gen espwa pou ou? Se pou ou pase tout rès tan nan kaj sa a?»

Tounen Dèyè: «Non, pa gen pyès espwa pou m sòti la a.»

Kretyen: «Poukisa? Jezikri kapab padonnen ou.»

Tounen Dèyè: «Non, mwen te rekrisifye l ankò. Mwen te meprize l. Mwen pase jistis li nan betiz. Mwen jwe ak san Alyans la. Mwen fè Lespri Sen wont.

Se mwen menm ki retire tèt mwen nan pwomès la. Pa gen espwa pou mwen. Se pou m rete chita tann konsekans rebelyon m.»[7]

Kretyen: «Men kijan ou fè vin tonbe nan kalite eta sa a?»

Tounen Dèyè: «Sa rive m paske m te anvi gen plezi. Men jòdi a mwen wè tout bagay sa yo se tèt chaje.»

Kretyen: «Men èske ou pa kapab repanti pou ou vin jwenn Bondye?»

Tounen Dèyè: «Bondye pa vle ban m padon l. Pawòl li yo pa ankouraje m. Se li menm ki fèmen m nan kaj sa a. Pa gen moun sou tè a ki kapab fè m sòti. Mwen pa konnen ki soufrans lafen an ap vin pote pou mwen.»

Lè sa a, Entèprèt di Kretyen konsa: «Se pou ou toujou sonje malè nonm sa a pou ou pa tonbe nan menm traka sa a.»

Kretyen: «Ala yon bagay ki rèd! Mwen mande Bondye pou l ede m. Bon, kounyeya li lè pou m kontinye chemen m.»

Entèprèt: «Mwen rete yon lòt bagay pou m montre ou. Se apre sa ou va kontinye wout ou.»

Menm lè a, li pran men Kretyen, li mennen l nan yon chanm kote yon nonm te fèk ap sòti nan kabann. Tout tan l ap abiye l, l ap tranble.

«Poukisa nèg la ap tranble konsa?» mande Kretyen.

Entèprèt reponn li: «Mande nèg la non.»

Kou Kretyen poze l kèsyon, li reponn: «Pandan nwit la, mwen fè yon rèv. Nan rèv la, mwen wè syèl la vin tou nwa. Te gen yon pakèt zèklè ak loray ki te fè m pè

anpil. Pandan m ap gade, mwen wè nyaj yo ap kouri ak yon gran vitès.

Mwen tande son yon twonpèt epi mwen wè yon nonm ki chita sou nyaj yo. Nan do l mwen wè tout lame syèl la. Te gen dife tout kote, men syèl la te tou wouj. Epi se konsa m tande yon vwa ki di: «Tout mò leve pou m jije nou.» Lè sa, tè a konmanse fann, tonm yo louvri epi mò yo sòti.[8] Te gen ki te kontan lè yo t ap gade syèl la. Men te gen tou ki t ap chache kote pou yo kache. Lè sa a, nonm lan ki te chita sou nyaj yo, louvri yon liv epi l di pou tout moun yo konparèt devan tribinal la.[9] Kòm li te gen yon flanm dife ap mache devan l, sa te anpeche moun yo vin twò pre l. Lè sa a, mwen tande jij la ki di konsa: «Mete pay yo ak move grenn yo ansanm, epi voye yo jete nan letan dife ki pa janm tenyen an.»

Kou l di pawòl sa yo, gen yon gwo twou san fon ki louvri kote m te kanpe a. Gen yon gwo flanm dife ki sòti ladann. Jij la di ankò: «Pran bon grenn yo, mete yo nan galata.»[10] Kou l di pawòl sa yo, gen yon pakèt moun ki moute anlè, men yo kite m dèyè.[11] Mwen anvi kache tou, men m pa kapab, paske nonm lan ki te chita sou nyaj yo t ap gade m. Lè sa a, mwen sonje tout peche m te konn fè, epi konsyans mwen konmanse fè m repwòch.[12] Se lè sa mwen leve nan dòmi an.»

«Bon, poukisa rèv la fè ou pè konsa?» mande Kretyen.

«Se paske m te kwè jijman an te rive, epi m poko pare. Men sa ki te fè m pi pè, se paske anpil te moute nan syèl epi mwen te rete. Epitou, te gen twou a ki te

louvri kote m te kanpe a. Konsyans mwen te toumante tou paske jij la te voye je gade m.»

Lè sa a, Entèprèt di Kretyen konsa: «Eske ou gade tout bagay sa yo byen?»

Kretyen reponn: «Wi, yo fè m pè, men yo fè m kwè tou.»

Entèprèt di l: «Se pou ou gade tout bagay sa yo nan tèt ou, pou yo kapab ede ou pa pèdi kouraj nan vwayaj la.»

Apre sa, Kretyen pran kouraj li ak de men epi l derape. Lè sa a, Entèprèt ba l benediksyon: «Mwen mande Bondye pou konsolatè a toujou mache ak ou jouk tan ou rive nan vil la ki nan Syèl la.»



# CHAPIT 5

## Kretyen delivre nan pye kwa a

Pandan m nan rèv la, mwen wè Kretyen ap mache yon kote ki gen yon gwo miray yo rele *Sali*. Li t ap fè tout efò l pou l te kapab mache vit, men chay la ki te sou do l la te anpeche l ale vit.

Li mache pou jouk li rive sou tèt yon ti mòn kote ki gen yon kwa ak yon tonm vid. Kou l pwoche kote kwa

a chay la ki te sou do l la tonbe epi l woule nan twou tonm lan ki te louvri nan pye kwa a.

Lè Kretyen wè sa, li sitèlman kontan li di: «Nan mizè l, mwen jwenn repo e nan lanmò l mwen gen lavi!»[1] Li te sitèlman sezi wè kou l gade kwa a li delivre, li rete yon bon ti tan ap plede gade kwa a epi dlo menm ap koule nan je l.

Pandan l rete ap gade, konsa twa (3) abitan nan Syèl la vin jwenn li. Yo salye l epi yo di l: «Lapè Bondye avèk ou.» Premye a ajoute: «Tout peche ou yo padonnen.»[2] Dezyèm lan retire vye rad dechire yo ki te sou li a epi l mete yon bèl wòb blan sou li.[3] Twazyèm lan menm vin poze yon mak sou fwon l epi l renmèt li yon sètifika ki te gen yon so sou li.[4] Se papye sa a pou l prezante lè l rive devan pòt Syèl la.

Mwen wè l desann sou lòt bò mòn lan. Li rive sou bò yon falèz, epi konsa l wè twa (3) mesye ap dòmi, janm yo mare ak chenn. Yon te rele *Tèt Chaje*; lòt la *Parese*; epi twazyèm lan *Grandizè*. Lè Kretyen wè yo, li di konsa: «Atansyon, se sou bò yon falèz nou ye. Souke kò nou, m ap vin ede nou kase chenn sa yo.»

Men yo sèlman reponn li: «Nou pa pè anyen.» Epi menm lè a yo rekonmanse dòmi pi rèd. Lè Kretyen tande sa, li kontinye chemen l. Sa te fè l tris pou l te wè jan moun yo pa pè danje.

Pandan l ap plenyen sou sò moun yo, konsa li wè de (2) moun ki t ap eskalade miray la ki bòde wout la. Kòm li wè yo te gen lide vin jwenn li, li di yo konsa: «Ki kote nou sòti, mesye? Ki bò n ap ale?»

Yo reponn li konsa: «Nou fèt nan peyi yo rele *Vanite*

e nou pral nan vil ki nan Syèl la pou nou ka vin yon grannèg.»

Kretyen di yo konsa: «Nou vle ale nan vil ki nan Syèl la, epi se miray n ap eskalade. Si nou pa pase nan pòt jis la, Bondye p ap janm penmèt nou antre nan vil la ki nan Syèl la.»[5]

Yo toude reponn li ansanm: «Jan nou fè a pi fasil epi se konsa tout moun lakay nou fè. Ou te pase nan pòt jis la, nou menm nou eskalade miray la, men apa nou tout sou menm chemen an.»

Kretyen reponn yo: «Mwen menm, mwen fè sa Bondye di m fè. Men nou menm, nou fè sa nou pito. Depi la Bondye ap konsidere nou tankou vòlè.»[6]

Lè yo tande sa, yo pa okipe Kretyen pase yo di l konsa: «N ap fè chemen pa nou, ou menm fè chemen pa ou.» Se konsa chak moun pran bò pa l.

Apre yon ti moman, *Byen Elve* ak *Ipokrit* konmanse yon diskisyon ak Kretyen. Yo di l konsa: «Nou obsève tout lwa a tankou ou. Diferans ki genyen, se bèl manto sa a ki sou ou a. Eske se pou kouvri mizè ou yo fè ou kado l?»[7]

Kretyen di: «Se Bondye ki fè m kado manto sa a. Se pou lè m rive, li kapab rekonèt mwen. Nou pa wè l mete yon mak sou fwon m tou epi l ban m yon sètifika pou m bay lè m rive nan pòt vil la. Mwen konnen nou pa gen tout bagay sa yo paske nou pa t pase nan pòt jis la.»

Yo pa reponn li, men youn gade lòt, epi yo souri.

Apre sa yo touletwa kontinye mache ansanm jouk tan yo rive nan *Mòn Peripesi*, kote ki gen yon sous ap

koule. Rive la, te gen de (2) wout. Youn te ale sou dwat, epi lòt la te ale sou gòch. Chemen ki te pi etwat la te pwente dirèk sou tèt mòn nan.

Kretyen rete nan pye mòn lan, li bwè ti kras dlo nan sous la. Lè l santi l reprann fòs, li ranmase kouraj li epi l konmanse moute mòn lan.

Byen Elve ak Ipokrit te rive tou nan pye mòn lan. Men lè yo leve je yo epi yo wè ki valè mòn lan ye, yo di konsa, pito yo pase nan ti chemen ki fè tou mòn lan. Se konsa youn pran adwat. Li ale pèdi nan bwa a. Lòt la pran agòch epi l ale tonbe nan yon falèz, li mouri.

Mwen wè Kretyen menm ap demele l pou l moute mòn lan. Gen de kote ki sitèlman rèd se a kat pat li oblije mache pou l sa pa tonbe tank pant la rèd.

Nan mitan chemen an, te gen yon ban anba yon lonbraj Bondye te mete la pou vwayajè yo pran ti pòz.

Lè Kretyen rive la, li chita pou l pran fòs. Pandan l chita la, li pran sètifika ki te nan pòch li epi l konmanse li l. Men kòm li te bouke anpil, dòmi pran l, epi sètifika sòti tonbe nan men l.

Pandan l nan mitan somèy, li tande yon vwa ki di l konsa: «Parese, ale gade jan foumi ap travay, epi ou menm fè tankou yo tou.»[8]

Lè Kretyen tande vwa a li sote, li leve vit epi l degaje l fin moute mòn lan. Lè sa a li tou sezi wè de (2) moun ap mache vin jwenn li. Youn te rele *Pa Twòp Twòp*; lòt la *Sispèk*.

Kretyen di yo konsa: «Sa ki genyen, mesye? Nou sanble nou nan move chemen.»

Yo reponn li: «Nou rankontre yon lyon sou wout

la. Kòm nou vle pase, li griyen dan sou nou. Se sa ki fè nou pito retounen.»

Lè Kretyen tande sa, li di konsa: «Nou fè m pè. Ki kote pou m ale? Si m retounen, m ap mouri. Men si m resi pase, m ap viv pou tout tan. Donk se pou m sere dan m pou m antre nan mechan.»

Se konsa Kretyen kontinye wout li. Men Pa Twòp Twòp ak Sispèk retounen dèyè. Pandan Kretyen ap mache lide l frape sou sètifika l. Men lè l chache l, li tou sezi wè l te bliye l bò kote l t ap dòmi sou ban an. Menm lè a, li mande Bondye padon, epi l retounen ale chache l kote l te kite l la.[9]

Tout tan l ap mache retounen, l ap blame tèt li pou kalite mank sa a. Li di konsa: «Ti kote fre sa a, Bondye mete l la sèlman pou moun pran yon ti pòz, epi mwen menm, mwen kite dòmi pran m pandan m nan vwayaj.»[10]

Lè l rive sou ban anba lonbraj la, li chita ap kriye. Men pandan l chita, konsa l voye je l atè, epi l tou sezi wè sètifika a anba ban an. Se pa ti kontan l kontan pou l jwenn li. Se sètifika a ki sèvi pou antre nan Syèl la. Se sa ki fè l pran l epi l mete l anndan chemiz li.



# CHAPIT 6

## Kretyen rive nan Bèl Palè a

Jwenn li rejwenn sètifika a, li derape a tout vitès pou l moute mòn lan. Men anvan l gentan fin moute, konsa solèy la kouche. Pandan fènwa ap fin fèt, Kretyen regrèt li te dòmi, paske menm lè a li vin sonje sa Pa Twòp Twòp ak Sispèk te rakonte l la. Se pa ti pè l vin pè. Li di konsa: «Si bèt fewòs sa yo vin tonbe sou

mwen, kijan m ap fè nan nwa sa a?»

Pandan l ap reflechi sou sa, konsa l leve je l epi dwat devan l li wè yon gwo chato yo te rele «*Bèl Palè*».

Nan rèv la, mwen wè Kretyen konmanse mache pi vit, ak espwa li ta gentan rive pou pase nwit la. Men l rive yon ti kote etwat epi lamenm li wè de (2) lyon ki kanpe devan baryè a.

Lè l wè yo, li di konsa: «An, se bèt sa yo ki te fè Pa Twòp Twòp ak Sispèk kouri retounen an.»

Lè gadyen an, yo te rele *Vijilan* wè Kretyen sitèlman pè li anvi retounen, li di l konsa: «Kisa ki genyen? Ou pa bezwen pè lyon yo. Se pou yo wè si ou gen lafwa yo anchennen yo la a. Si ou mache nan mitan chemen an, yo p ap kapab fè ou anyen.»

Mwen wè Kretyen ap tranble pandan l ap mache tank li pè lyon yo. Men kòm li te fè sa gadyen an te di l fè a, anyen pa rive l. Lè l rive kote gadyen an te ye a, li di l konsa: «Eske ou kapab penmèt mwen pase nwit la isit?»

Gadyen an reponn li: «Se mèt mòn lan ki bati Palè sa a pou moun ki nan vwayaj kapab repoze yo. Men ou menm, ki kote ou sòti? Ki bò ou prale?»

«Mwen sòti nan vil Pèdisyon pou m ale nan vil ki nan Syèl la. Se pou sa m mande ou pou m pase nwit la isit.»

«Kijan yo rele ou?»

«Lontan yo te rele m *Vakabon*, men kounyeya non m se Kretyen.»

Gadyen an di l konsa: «Bon, kijan ou fè rive ta konsa? Solèy deja fin kouche.»

Lè sa Kretyen esplike l kijan dòmi te pran l sou ban an epi kijan l te oblije retounen vin chache sètifika li te bliye anba ban an.

Vijilan ale sonnen yon klòch, epi menm lè a gen yon madanm yo rele *Je Wè Bouch Pe* vin mande l poukisa yo rele l. Lè sa a Vijilan prezante l Kretyen epi l mande: «Eske ou ta kapab penmèt li pase nwit la isit la?»

Lè madanm lan tande sa, li fè Kretyen rakonte l tout vwayaj la. Lè l tande kalite traka malere a pase anvan l rive la a, sa fè dlo vin nan je l, epi l di konsa: «Kite m rele lòt moun yo ki gen nan fanmi a pou ou fè konesans ak yo.»

Menm lè a li ale nan pòt la epi l rele: *Atansyon, Renmen Bondye, Charite.* Apre yo fin koze ansanm, yo envite Kretyen antre nan Palè a. Yo di l konsa: «Antre non, ou se pitit beni Bondye.»



# CHAPIT 7

## Atansyon, Renmen Bondye, ak Charite ap pale ak Kretyen

Li antre ale jwenn yo epi yo ofri l chita. Yo ba l bwè. Atansyon, Renmen Bondye, ak Charite rete koze ak li pou jouk tan soupe pare. Apre sa, yo rete ap pale byen ta anvan yo ale kouche. Lè tout moun fin priye,

yo chak antre nan chanm yo ale dòmi.

Yo bay Kretyen yon bèl chanm ki te gen fennèt louvri sou solèy leve. Se la l pase nwit la pou jouk li jou.

Denmen maten, zanmi l yo di yo pa kapab kite l pati san yo pa fè l wè tout bagay ki gen nan kay la. Yo montre l de (2) liv ki rakonte istwa Granmèt la. Nan liv sa yo li wè kijan pitit Mèt la ki pa konn ni konmansman ni fen, gen pouvwa pou l padonnen moun ki peche kont li. Liv la yo montre kijan l akonpli tou sa ki te di sou li.

Apre sa, ti madmwazèl yo mennen l nan gran sal, kote ki gen yon pakèt zam tout kalite: nepe, kas an fè, bagay pou pare kou, gwo soulye, e yon pakèt lòt ankò.[1]

Yo montre l yon kalite vye zam ki te deja sèvi nan batay. Yo di l se moun lontan ki te deja sèvi ak yo. Sa fè Kretyen kontan pou l wè tout bagay sa yo.

Kòm li te anvi kontinye wout li, moun yo di l konsa: «Tann denmen non. Si gen bon solèy n a fè ou wè jan mòn yo ki antoure chato a bèl»

Li asepte. Epi nan denmen maten yo fè l moute sou chato. Lè l rive la, li wè tout kote.

Sou bò nan Sid, li voye je l epi l wè yon bèl peyi. Moun yo di l konsa: «Se la peyi Bondye a ye. Lè ou va rive gen kèk bèje ki va montre ou vil la.»

Men kòm yo wè Kretyen te anvi ale, yo pa kenbe l pi lontan pase yo kite l pati.



# CHAPIT 8

## Kretyen mete rad batay li epi l pran zam li

Anvan moun yo kite Kretyen pati, yo fè l antre nan sal kote ki te gen zam yo. Epi yo di l konsa: «Pito ou pran zam sa yo paske gen anpil lènmi sou chemen an.»

Lè l fin pare nèt, li parèt devan pòt la epi l mande

Vijilan si l pa t wè lòt peleren pase. Nèg la reponn li: «Wi, gen yon moun yo rele *Fidèl* ki fèk pase. Li pa twò lwen.»

Lè sa a Kretyen kontan, li di: «Mwen konnen l wi. Se moun menm kote ak mwen. Se tou kole ak lakay li sòti. Fòk mwen fè vit pou m ka jwenn li.»

Derape Kretyen derape, tout madmwazèl yo derape ak li. Tout tan y ap mache, y ap pale pawòl Bondye. Lè yo konmanse desann mòn lan, Kretyen di konsa: «Moute mòn se yon bagay ki difisil, men desann lan pi rèd ankò»

Atansyon reponn li: «Se vre wi. Sa pi difisil pou yon gason desann nan *Vale Imilyasyon* sa a san l pa fè aksidan. Men se pou sa menm, mwen vin ak ou.»

Kou yo rive anba mòn lan, tout moun yo kite l. Yo ba l yon boutèy dlo, pen, ak rezen. Kretyen pran pwovizyon yo, epi l derape pou kont li nan Vale Imilyasyon an.

Pandan Kretyen ap mache nan vale sa a li santi yon kè sere pran li. Li te gen yon bon ti tan depi l t ap mache, epi konsa li fè rankont ak yon dyab yo rele *Apolyon*.

Lè Kretyen wè l, li tèlman pè li pa konnen sa pou l fè. Li te anvi kouri, men yon lide di l rete. Se konsa li kontre bab pou bab ak dyab la.

Se pa ti lèd li te lèd. Li te gen kal sou li tankou pwason. Li te gen zèl tankou yon gwo zwazo, epi bouch li te tankou bouch lyon, te gen dife ap sòti ladann.

Se li menm ki te wa nan vil yo rele Pèdisyon. Li te vin ak lide pou l te touye Kretyen.

Apolyon: «Apa yon abitan lakay yo sa, se mwen ki chèf vil Pèdisyon. Poukisa ou sove? Si m pa t gen espwa wè ou tounen lakay, mwen t ap touye ou kounyeya.»

Kretyen: «Se vre, mwen fèt nan peyi ou, men m pa kapab sèvi ou. Yon moun pa kapab viv ak sa ou vle ba li a. Lajan ou bay se lanmò.[1] Se sa ki fè m pito vin sèvi pi gran Wa ki chèf tout lòt yo. Li menm li bay bon rekonpans. Ou pa bezwen pèdi tan ap seye fè m tounen. Se li m vle swiv.»

Pawòl sa yo fè Apolyon fin anraje nèt. Li voye yon boul dife sou Kretyen. Men Bondye fè l gentan pare l. Lamenm li retire nepe lespri a epi l fonse sou Apolyon.

Lamenm, yo toude konmanse goumen. Pandan demi jounen ou pa ka konnen ki moun ki ap bat lòt.

Kòm Kretyen te blese nan tèt ak nan pye, li te pèdi anpil san. Rive yon lè li pa kapab ankò. Nepe l sòti tonbe nan men l. Lè Apolyon wè sa, li kouri sou li. Men Kretyen fè yon dènye efò. Bondye fè l rejwenn nepe l epi l di: «Pa kriye lamarye bèl! Si m tonbe m a leve!»

Pandan l ap di sa, li flank Apolyon yon bòt ki voye l atè, epi l di: «Nan tout bagay sa yo, nou genyen batay la nèt ale, gremesi moun ki renmen nou an.»[2]



# CHAPIT 9

## Apolyon kouri

Lè Apolyon wè se tout bon Kretyen sòti pou l touye l, li louvri zèl li yo epi l vole ale fè wout li. Kretyen menm chache l, san l pa ka wè li.[1]

Pandan tout batay la, figi Kretyen te mare, tankou yon moun ki ankòlè. Se lè l rann li kont Apolyon kouri, se lè sa a li leve tèt li gade anwo epi l di konsa: «Mwen

vle di moun lan ki delivre m nan bouch lyon an mèsi pou tou sa l fè pou mwen.»

Menm lè a, li wè yon men ki lonje yon pake fèy pyebwa lavi a ba li. Kretyen pran yo epi l panse kote l te blese nan batay la. Menm lè a, tout blese yo geri.

Li chita epi l manje ti pwovizyon yo te ba li nan chato a. Lè l fin reprann fòs, li leve, li pran nepe l nan men l epi l derape, paske l pa konnen si pa gen lòt mechan kache nan raje a.

Men Bondye fè l pa janm fè lòt move rankont pou jouk li fin janbe vale a.

Pandan m nan rèv la, mwen wè Kretyen rive devan yon twou tou nwa. Te gen de (2) moun ki t ap kouri sòti nan twou a. Yo di l konsa: «Pa antre nan twou sa a, li fè tou nwa anndan an. Gen yon pakèt bri, tankou si se moun y ap bat ki ap rele.»

Men Kretyen menm reponn yo: «Sa pa di m anyen, tout koze sa yo. Se la a menm pou m pase, si m vle rive kote m prale a.»

Lè sa a, mwen wè Kretyen antre nan twou a. Li vin parèt sou wout etwat ki te gen falèz toude kote yo. Nan falèz yo menm te gen yon pakèt dlo santi. Nan mitan chemen an menm te gen yon lòt twou ki ale dirèk nan lanfè. Se sou bò twou sa a ou te tande vwa moun yo ki t ap soufri nan dife lanfè a.



# CHAPIT 10

## Kretyen ap pase nan koridò malè

Lè Kretyen wè jan wout la difisil, li mete nepe l nan fouwo. Li mete jenou l atè epi l di konsa: «Bondye papa ki nan Syèl la, mwen mande ou padon, delivre nanm mwen non.»

Men tout tan l ap priye, lènmi l yo apwoche pi pre l. Lè l santi yo toupre l, li ranmase kouraj li epi l rele:

«Mwen vle avanse ak fòs Bondye ki ap konbat pou mwen.»[1]

Menm lè a, tout move lespri yo ale fè wout yo epi yo pa tounen ankò.

Lè denmen maten rive, Kretyen voye je l gade dèyè. Li sezi wè tout move kote l te pase nan fènwa a. Li wè tout move bagay li te rankontre yo byen lwen dèyè do l. Men l pa t pè piske solèy la te klere.

Lè sa a, Kretyen kontinye wout li san fè bri. Rive sou do yon ti mòn, li wè Fidèl ap ale byen lwen devan l la. Li rele l pou l di l tann li.

Men Fidèl reponn li: «Mwen pa kapab rete tann ou, paske m gen yon nèg k ap swiv mwen.»

Lè Kretyen tande sa, li sezi. Li pa fè ni de ni twa pase li konmanse kouri pou jouk tan l rankontre Fidèl. Kou l rive bò kote Fidèl, li pran pòz grannèg li, epi l pase sou li san l pa okipe l. Men kòm li te bliye siveye wout la, li kase pye l sou yon gwo wòch, epi l tonbe.

Lè Fidèl wè sa, li kouri vin jwenn li epi l ede l leve. Se konsa toulede kontinye mache ansanm. Pandan y ap mache, y ap pale sou traka yo te rankontre sou wout la.



# CHAPIT 11

## Kretyen ak Fidèl ap fè wout ansanm

Kretyen: «Lè m pati kite ou nan vil Pèdisyon an, pandan konbyen tan ou rete la?»

Fidèl: «Mwen rete pou jouk tan m pa t kapab ankò. Mwen te anvi pati ak ou men kòm ou te deja lwen,

mwen te oblije vwayaje pou kont mwen.»

Kretyen: «Eske ou gen nouvèl vwazen Fasil?»

Fidèl: «Depi l retounen an, tout moun ap pase l nan betiz. Kounyeya yo meprize l tankou chen.»

Kretyen: «Eske ou te pale ak li anvan ou pati a?»

Fidèl: «Mwen te rankontre l nan lari yon jou. Men lè l wè m, li janbe sou lòt bò pou l pa pale ak mwen. Mwen pa te tonbe nan ma labou a tankou ou menm non. Men m te rankontre yon fanm yo rele *Jennès.* Li te vle pou m te sove ak li pou n ale pran plezi nou. Mwen bouche zòrèy mwen, pou m pa tande. Se pou sa, se pa ti joure fanm sa a joure m. Men m pa okipe l. Mwen fè chemen m.[1]

Kretyen: «Eske ou jwenn lòt traka apre sa?»

Fidèl: «Lè m te rive nan pye mòn *Difikilte,* mwen te rankontre yon granmoun yo rele *Adan* ki te rete nan vil *Anvi Viv.* Li te pwomèt mwen pou l ban m eritaj li si m te vle vin viv ak li.

Mwen mande l ki kote l rete, ki moun ki sèvi ak li. Li di m li se moun ki manje byen. Li gen twa (3) bèl pitit fi ki ap viv ak li. Se yo menm ki kenbe kay la. Se twa (3) bèl nègès ki pa mande pase viv. Lè m tande sa, mwen te anvi ale wè. Men apre sa mwen reflechi, epi m di non.

Lè l wè se tout bon mwen pa vle swiv li, se pa ti move l move. Li di m si m pa vle, l ap voye yon moun vin chache m kont sou wout la. Lè m vire do m pou m ale, li pran m nan kòlèt pou l rale m sou li. Men m degaje m sòti nan men l, epi m pran pye mòn Difikilte.

Kou m rive nan mwatye wout la, mwen vire, epi m

wè yon nonm ap vini byen prese dèyè m lan. Li rankontre m lè m fèk ap rive anba ti lonbraj la.

Rive l rive, li bondi sou mwen ak yon gwo fwèt kach. Li flank mwen yon sèl kou, mwen tonbe san konesans. Lè m revni, mwen di l poukisa l fè sa. Li reponn: «Paske m wè ou te anvi retounen ale jwenn Adan.» Epi pandan l ap di sa a, li flank mwen yon lòt kout fwèt kach. Lè m wè se tout bon, mwen rele: «Mwen mande ou padon. Pa touye m non!» Si se pa t yon lòt nonm ki te vin di l sispann, mwen kwè l ta touye m.»

Kretyen: «Ki moun sa a ki te mande l pou l fè pa ou la?»

Fidèl: «Mwen pa t rekonèt li touswit non. Men lè l pase devan m mwen wè mak klou yo nan men l. Se te Jezikri an pèsonn.»

Kretyen: «Nonm lan ki te vin sou ou ak fwèt kach la, se Moyiz wi. Li pa gen pitye pou moun ki pa obsève lwa yo. Bon, ou pa jwenn pyès moun nan Vale Imilyasyon?»

Fidèl: «Men wi, mwen rankontre yon nonm yo rele *Pa Kontan* ki t ap seye fè m retounen ak li. Li te di m sa pa rapòte m anyen mache nan Vale Imilyasyon. Lè sa a, mwen reponn li: «Moun ki konnen yo pa anyen va gen onè; men sa ki mete konfyans yo sou fòs pa yo, se nan peche pou yo tonbe.» Se pou sa m pito koute pawòl saj yo pase m chache onè pou tèt mwen.»

Kretyen: «Bon, ou pa t rankontre lòt moun nan vale a?»

Fidèl: «Wi, mwen te rankontre *Chèlbè*. Se pa ti

grandizè nèg sa grandizè. Li di konsa se moun enferyè ki swiv levanjil. Moun debyen pa okipe vye bagay konsa. Li pa wè tèt li ap mande padon.»

Kretyen: «Bon, kisa ou reponn li?»

Fidèl: «Lè l fèk konmanse pale, mwen pa t konnen kisa pou m te reponn li non. Se pandan l ap pale m sonje levanjil di: «Sa ki leve devan lòm, se fatra l ye nan je Bondye.» Se sa ki fè m di l konsa: «Moun ki fou paske yo renmen Bondye, se yo menm ki saj.[2] Lè m kite Jezi pou swiv lasosyete, mwen p ap kapab gade l nan je lè l retounen.» Menm lè a tou, mwen vire do m epi m kontinye chemen m.»

Men pandan m nan rèv la, mwen wè Fidèl ap plede gade yon nonm yo rele *Paladò* ki t ap mache vin sou li. Lè l rive, Fidèl di l konsa: «Monchè ou genlè ap fè menm wout ak nou.»

Paladò reponn li: «Men wi, m ap ale nan vil ki nan Syèl la»

Fidèl menm di: «Se pou nou mache ansanm, konsa n a kapab fè ti koze.»



# CHAPIT 12

## Kretyen bay Fidèl yon konsèy

Lè Fidèl fè yon bon bout wout ap koze ak Paladò, li vire epi l di Kretyen: «Ala gason janti se nèg sa a.»

Men Kretyen reponn li konsa: «Piga ou koute sa nonm sa a ap plede di ou la a non. Se moun mwen konnen byen. Li sòti menm kote avèk mwen. Yo rele l Paladò. Se pitit yon nonm yo rele *Pale Anpil* ki rete

nan yon ri yo rele *Charabya.* Se yon nonm ki pale sou tout koze, men l pa renmen Bondye.»

Fidèl: «Si se kalite nonm sa a li ye, se pou nou chache yon jan pou n debarase nou ak li.»

Kretyen: «Kite m ba ou yon konsèy. Louvri yon koze sou bagay serye, epi mande l kareman si l kwè nan levanjil. Ou gen pou wè se li ki chache ale fè wout li.»

Lè sa a, Fidèl mache sou Paladò epi l di l: «Kijan ou ye, zanmi m?»

Paladò: «Trè byen. Mwen te konprann nou t ap gen kèk bèl diskisyon sou kèk bon sije.»

Fidèl: «Si sa enterese ou, annou pale sou padon Bondye, jan nou sove pa gras Jezikri.»

Paladò: «Sa se yon bèl sije. Premye bagay lagras fè pou nou, li denonse peche nou yo.»

Fidèl: «Mwen menm, mwen kwè gras la fè nou vin rayi peche.»

Paladò: «Poukisa? Ki diferans ou fè ant denonse peche ak rayi peche?»

Fidèl: «Gen yon gwo diferans. Gen anpil moun ki rete sou chè ap plede pale kont peche men nan kè yo, yo renmen l. Se pa nan pawòl sèlman pou nou preche levanjil men se nan aksyon tou.»[1]

Lè Paladò tande sa, li chanje koulè epi l di konsa: «Poukisa ou poze kèsyon sa a?»

Fidèl: «Paske m wè ou anvi koze. Men genlè ou melanje tout bagay ansanm: relijyon, bwason, fanm, sigarèt, bal, tout fè yon sèl pou ou.»

Paladò: «Si se jan sa a ou pale, mwen wè ou se yon

moun malad. Pito nou pa kontinye pale paske nou p ap janm dakò. Mwen kwè l pi bon pou nou separe, monchè. Bon vwayaj.»

Lè Kretyen rete pou kont li ak Fidèl, li di l konsa: «Sa m te di ou? Ou pa wè l pito ale fè wout li pase pou l ta refòme vi l. Bondye fè l pa menm tann nou retire kò nou sou li. Se wont pou l ta fè levanjil wont. Se sa ki fè apòt Pòl di pou nou retire nou sou moun sa yo.»[2]

Fidèl: «Mwen kontan m te fè koze sa a ak li. Mwen di l tout bagay kareman. Si l refize, mwen pa reskonsab sa ka rive l.»

Kretyen: «Ou fè byen pale l konsa. Se pou tout moun te fè menm jan ou fè. Sa ta fè levanjil la ta vin klè pou moun.»

Pandan tout tan y ap mache konsa y ap koze, yo pa santi fatig vwayaj la malgre yo t ap travèse yon gwo savann chèch.

Lè yo te prèske fin travèse savann lan, yo vire tèt yo epi yo tou sezi wè yon moun yo te konnen byen.

Kretyen: «Apa Levanjil sa!»

Levanjil: «Bondye ak nou, zanmi yo. Kijan nou ye pou dat nou pa rankontre?»

Lè sa a, Kretyen ak Fidèl rakonte l tou sa ki te rive yo pandan wout la.

Levanjil: «Se pa ti kontan m kontan pou m tande jan nou resi bat ak move bagay yo. Se pou nou kenbe fèm pou jouk tan sa fini. Sila a ki gen pouvwa sou tout bagay ap mache ak nou.»

Kretyen: «Monchè, nou remèsye ou pou tout pawòl sa yo. Men kòm ou gen anpil konesans nan pawòl la,

pale nou sou bagay ki gen pou rive, pou nou sa konnen sa pou nou fè.»

Levanjil: «Nou tout ki pran chemen sa a nou konnen ki kalite traka pou n pase anvan nou rive nan Syèl la. Men kòm nou deja fin rive jouk la a, se pou nou pran kouraj pou nou kapab bay bon temwanyaj. Se pou nou rete fidèl pou jouk nou mouri. Konsa Bondye va ban nou kouwòn lan li rezève pou moun yo ki ranpote laviktwa.»[3]



# CHAPIT 13

## Kretyen ak Fidèl rive nan Mache Fè Moun Wè

***M**ache Fè Moun Wè* a, se pa yon mache ki fèk parèt non. Depi lontan Dyab yo te rann kont lè yon moun ap fè wout pou Syèl la, fòk li toujou travèse mache sa a. Se pou sa yo vin moute yon kalite boutik kote ki gen

tout bagay pou vann, gen yon kalite bèl fanm ki pa janm fè bak devan grinbak.

Kou mesye yo rive bò mache a, tout moun konmanse ap pase yo nan betiz. Kòm yo pa t abiye tankou tout moun, yo te fasil rekonèt yo. Epitou, yo pa t gen menm pawoli ak moun yo ki te nan mache a. Se sa ki fè y ap plede rele yo moun fou.

Lè yo wè jan y ap ofri yo tout kalite machandiz, yo bouche zòrèy yo pou yo pa tande epi yo di konsa: «Bondye, pa kite je nou wè bagay nou pa dwe wè non.»[1]

Gen yon nèg ki vin ofri yo yon kantite vye bagay pou yo achte. Lè yo wè sa, yo di l: «Se laverite sèlman nou achte.»[2]

Di yo di sa, gen yon sèl bouyay ki pete nan lari a. Tout moun konmanse joure yo, ap plede ba yo kou. Menm lè a tou, lapolis vin rive. Yo pa fè ni de ni twa, pase yo tou arete Kretyen ak Fidèl. Yo mennen yo nan prizon.

Lè yo mande yo kote yo sòti, yo reponn: «Se vwayajè nou ye. Bagay sou tè a pa enterese nou. N ap fè wout pou ale nan Syèl la. Se la ki peyi nou.»[3]

Lè moun yo ki t ap poze kèsyon tande sa, yo te konprann se moun fou yo ye. Se sa ki fè yo bat yo byen bat.

Apre sa, yo fèmen Kretyen ak Fidèl nan yon kaj an fè epi yo mete yo sou plas la pou tout moun vin gade yo. Konsa tout moun ki pase plede ap fè grimas ba yo. Sa te fè tout moun ap ri yo.

Men yo menm, yo pa di anyen, pase yo rete chita tou dousman. Kòm yo te chita ap priye, mande Bondye

padon pou moun yo, gen kèk moun ki vin gen pitye pou yo epi ki vle defann yo.[4] Menm lè a sa vini mete yon kont nan mitan moun yo, epi se konsa youn konmanse ap goumen ak lòt.

Chèf yo menm deklare se Kretyen ak Fidèl ki mete kont sa a. Yo tou voye yo devan yon jij. Se konsa yo mare bra mesye yo pou yo kondi yo.

Men kòm tout moun wè yo pa di anyen, sa fè gen plis moun ki pran pou yo.

Men moun yo menm ki te akize yo a, lè yo wè sa, yo fin anraje nèt. Se pou sa yo di se touye pou yo touye Kretyen ak Fidèl.

Lè koze a rive nan eta sa a, premye jij la fè papye yo epi l voye yo devan yon pi gwo tribinal. Nan papye a, li di konsa: «Mesye sa yo se vakabon ki vin pou mete dezòd. Yo deja mete divizyon nan mitan pèp la. Gen yon pakèt moun ki ap pran pati pou yo. Nou pa kapab kite yo ap meprize lwa chèf la ki ap gouvènen peyi a.»

Lè Fidèl tande sa, li leve epi l di konsa: «Nou pa fè anyen ki mal, men nou pa vle aji kont lwa Bondye ki chèf tout moun sou tè a. Nou pa kont pyès moun, men nou refize fè bagay ki pou fè Satan plezi.»

Lè gran jij la tande sa, li mande si pa gen kèk moun ki ta vle depoze kont yo. Menm lè a, gen twa (3) zòm ki pwoche. Yo te rele yo *Anvi*, *Divinò*, ak *Grandizè*.

Lè yo rive yo di mesye yo se revolisyonè ki vin pou ranvèse gouvènman. Yo kont tou sa ki fèt nan mache a.

Lè Fidèl tande sa, li mande lapawòl ankò epi l di: «Sa nou di la a, pa laverite. Nou pa vin pou ranvèse

pyès moun. Men kòm se volonte Bondye n ap fè, nou oblije pran pozisyon kont tou sa ki pa dakò ak Pawòl Bondye.»

Lè jij la fin tande defans mesye yo, li mande jiri a pou l delibere pou l konnen kisa pou yo fè mesye yo.

Nan manm jiri yo te gen *Je Pete*, *Malveyan*, *Bay Manti*, *Renmen Kont*, *Pale Anpil*, *Ansasen*, *Chèlbè*.

Kòm tout moun sa yo pa t dakò ak prensip levanjil, kou yo mete tèt yo ansanm yo tout deklare Kretyen ak Fidèl koupab.

Menm lè a, gran jij la di se pou yo pran mesye yo pou yo ale touye yo dapre lwa peyi a.

Se konsa nan rèv la mwen wè yo pran Kretyen ak Fidèl. Yo retire rad sou yo. Yo bat yo byen bat ak yon rigwaz. Yo souflete yo. Yo gawote yo ak kout kouto epi yo pèse yo ak yon nepe.

Apre sa, yo sanble yon pakèt bwa chèch, epi yo limen yon gwo dife epi yo boule Fidèl. Se konsa malere a mouri.

Menm lè a, mwen wè nan rèv la Fidèl ale tou dwat nan Syèl la. Men Kretyen menm, malfektè yo fè yon lòt wout ak li.



# CHAPIT 14

## Kretyen rankontre ak Esperans

Yo pran Kretyen, yo mete l nan prizon epi l rete la yon bann tan. Men kòm se Bondye ki dirije tout bagay, apre yon ti tan li fè l sòti ale fè wout li. Li pa t rete pou kont li lontan, paske te gen yon nonm yo rele *Esperans* ki te vin jwenn li. Nonm sa a tout moun te bay bon mo pou li.

Yo toulede derape ansanm pou ale nan vil la ki nan Syèl la. Esperans di Kretyen gen anpil moun nan Mache Fè Moun Wè ki p ap tade pou yo pran chemen sa a tou.

Yon ti moman apre yo fin kite mache a, mesye yo rankontre yon nonm sou wout la. Yo mande l ki bò l prale, ki kote l sòti.

Li pa di yo kijan l rele, men l di yo konsa: «Mwen sòti nan vil *Pale Franse*. Nou pa sèvi menm jan ak tout moun non. Nan prensip pa nou, nou manyè fèmen je nou sou anpil bagay. Sa ki konte pou nou, se fè sa relijyon nou di nou fè.»

Lè Kretyen tande sa li di l konsa: «Se pa ou menm yo rele *Djòl Dous*?»

Nèg la reponn li: «Se pa non m sa. Se ti non jwèt yo ban mwen. Men si nou vle m fè wout ak nou, n a wè m se yon bon moun.»

Kretyen: «Si ou vle fè wout ak nou, se pou ou fè tout efò ou, pou ou swiv relijyon nou ni lè li fè yo trennen nou nan labou ni lè li fè yo renmen nou.»

Lè Djòl Dous tande sa, li refize kondisyon yo. Li kite mesye yo kontinye pou kont yo. Kite l kite yo, konsa twa (3) grannèg vin jwenn li. Youn te rele *Nèg Debyen*, lòt la te rele *Bay Ponya*, e twazyèm nan te rele *Kaba Tout*. Lè yo rankontre youn flate lòt ak pawòl dous. Yo tout te lekòl ansanm kay mèt *Anvi Tout*. Mèt sa a te montre tout jan yon nonm rive nan lavi a: pawòl dous, mete men, fè manti, flate moun. Li te menm di yo si yon moun vle rive, swiv relijyon tou.

Lè sa a, Djòl Dous konmanse pale yo sou mesye yo

l fèk rankontre sou chemen an. Li di yo konsa: «Ti mesye sa yo se yon pakèt moun sòt. Yo pa konn pwofite lè yo jwenn avantaj. Tout tan se yon koze Bondye ki pa janm fini. Mwen menm, mwen kwè fòk yon moun pran prekosyon l pou l prezève lavi l ak byen l. Mwen vle swiv larelijyon wi. Men fòk ou pran prekosyon ou.»

Lè mesye yo tande sa, yo demele yo mache vit epi lamenm yo rankontre Kretyen ak Esperans. Rive yo rive, yo di konsa: «Si yon nonm ta gen chans pou l gen tout bagay ki sou tè a, e yo di l se pou l fè tankou si l se yon bon moun, nou pa kwè se tou natirèl pou l pran pòz bon moun?»

Kretyen reponn li: «Menm yon ti bebe kapab reponn kèsyon sa. Yon moun pa gen dwa vin swiv Jezi pou lajan, alewè pou l ta sèvi non Jezi pou penmèt li jwi plezi ki gen nan lemonn.»

Lè kat (4) konpè yo tande koze sa a yo sezi. Youn gade lòt san pale. Kòm yo pa konnen sa pou yo di, yo kite ti mesye yo al fè chemen yo.

Lè sa a, Kretyen di zanmi l la konsa: «Si mesye sa yo pa kapab kenbe pozisyon devan nou menm, kijan pou yo fè kenbe devan Bondye?»

Apre yon ti moman, Kretyen ak Esperans kite zanmi yo dèyè nèt epi yo rive devan yon mòn yo rele *Bèl Bagay*, paske la te gen anpil lajan. Sou bò wout la, yo rankontre yon nonm yo rele *Demas* ki rele yo: «O, la, vin isit. Mwen gen yon bon bagay pou m fè nou wè.»[1]

Men kòm Kretyen ak Esperans pa t vle kite tantasyon pran yo, yo kontinye wout la.

Men lè kat (4) zanmi yo tande sa, yo kouri ale wè

epi se konsa yo pa janm retounen sou wout la.

Pandan m nan rèv la, mwen wè Kretyen ak Esperans yon kote ki te gen yon estati. Li te la lontan, epi li te gen yon fòm tou dwòl. Li te tankou si l te vle sanble ak yon fanm. Nan pye l, te gen yon bagay ekri. Kretyen bese epi l li: «Sonje sa ki te rive Madanm Lòt.»

Se lè a yo konprann se devan estati Madanm Lòt la yo te ye. Nou sonje sa ki te rive madanm sa a. Pandan li t ap kouri kite vil Sodòm, li te vire gade dèyè epi l te tounen yon boul sèl.[2]

Lè mesye yo wè sa, yo kontinye wout yo epi yo rive sou bò yon bèl larivyè. Kòm wout la te lonje rivyè a, sa te fè mesye yo plezi anpil pou mache nan bon ti wout sa a. Yo pran kont plezi yo. Te gen tout kalite bon fwi ki te pouse sou bò dlo a. Yo kouche sou zèb la, yo dòmi, yo bwè dlo a. Se pa ti kontan yo kontan.[3]

Men lè wout la konmanse kite bò larivyè a sa chanje. Vin gen yon kalite gwo wòch ki anpeche yo mache byen. Lè pye yo konmanse fè yo mal, yo di si yo ta jwenn yon ti santye sou kote sa ta soulaje pye yo. Pandan y ap panse sou sa, konsa yo rive yon kote ki gen yon bèl savann zèb tou vèt. Kòm te gen yon ti wout ki te pase nan zèb la sou bò chemen an, yo tou jete kò yo nan ti wout la.

Ti zèb yo te dous anba pye yo. Sa te fè kè yo kontan. Pandan y ap mache, konsa yo rankontre yon nonm yo rele *Asire Pa Sèten* ki fè yo konprann ti wout sa a gen pou l mennen yo dirèk dirèk nan Syèl la. Se sa ki fè yo swiv li pou jouk solèy kouche. Lè sa a, gen yon pakèt nyaj nwa ki kouvri tan an nèt. Kòm te fènwa, Asire Pa

Sèten fè yon sèl bitay. Li woule ale tonbe nan yon gwo falèz epi l kase kou l.

Lè mesye yo wè sa, yo rele nèg la men l pa di anyen pase se ti dènye rèl li yo tande. Menm lè a tou, lapli konmanse tonbe. Yon kalite gwo zèklè ap plede fèt. Dlo konmanse moute sou chemen an. Malgre tout chache yo chache, yo pa kapab rejwenn wout la yo te kite. Se konsa yo vin konprann li pi fasil pou kite bon wout la pase pou rejwenn li.

Lè yo bouke chache, yo jwenn yon ti kote anba yon wòch. Yo tou antre la pou yo tann jou fèt. Men kòm yo te bouke, chita yo chita dòmi pran yo.

Yo pa t konnen sa, men kote yo te chita a, te toupre ak chato yon gwo nonm yo rele *Dezespwa*. Pandan nonm lan ap fè ti pwonmennen l granmaten, li bare Kretyen ak Esperans ap dòmi anba wòch la. Lè l wè yo, li vanse pou l rekonèt ki moun yo ye, men l fè sitan bri mesye yo leve tou sezi.



# CHAPIT 15

## Vwayajè yo pèdi wout la

Lè nonm lan mande yo kisa yo te vin fè sou tè l, yo reponn li se vwayajè yo ye, yo pèdi wout yo. Lè sa a, nonm lan pa fè ni de ni twa pase l tou arete yo mennen lakay li paske l di yo pa t gen dwa pase sou tè l.

Rive l rive, li fèmen yo nan yon kacho ki santi, epi l kite yo la pandan twa jou twa nwit san manje san dlo.

Lè mesye yo wè pa gen jan pou yo sòti nan kacho a, yo konmanse dekouraje.

Lè Dezespwa ale kouche nan kabann li, li rakonte madanm li koze a. Madanm lan menm ki te rele *Move Je* di l konsa se pou l bat yo pou jouk yo mouri.

Se konsa nan denmen maten, Dezespwa ale nan kacho a, li woze mesye yo korèkteman. Li tèlman bat mesye yo, yo pa fouti mache. Men yo asepte kal la san yo pa louvri bouch yo.

Lè aswè vin rive ankò, li tande mesye yo ap viv toujou. Move Je di l konsa se pou l bay mesye yo lòd touye tèt yo. Lè sa a, Dezespwa ale, li di mesye yo konsa: «Nou pa bezwen mete nan lide nou yon jou n a sòti nan kacho sa a non. Pi bon bagay nou ta fè se pou n touye tèt nou. Se konsa n a delivre.»[1]

Lè Kretyen ak Esperans tande sa, youn ede lòt pran kouraj, epi se konsa yo pase yon lòt jounen ankò.

Move Je menm di mari l konsa: «Kite yo sòti nan lakou a non. Lè y a wè kantite zosman moun ki te la anvan yo, se p ap menm bagay.»

Se konsa yo kite mesye yo ale nan lakou a. Men malgre tout kantite zo tèt mò ak zo janm yo wè, sa pa t fè yo touye tèt yo pou sa. Lè Dezespwa wè sa, li retounen yo nan kacho a, epi l mande madanm li sa pou l fè.

Madanm lan di l konsa: «Genlè yo gen fo kle sou yo. Se sa ki fè yo espere sove.» Lè nonm lan tande sa, li reponn: «Denmen m a va wè sa.»

Pandan mesye yo chita nan fènwa a ap plede plenyen, konsa lide Kretyen vin frape sou yon kle

paspatou yo rele Pwomès la. Menm lè a, li di Esperans konsa: «Pa pito nou seye louvri pòt kay Dezespwa a ak kle Pwomès sa a?»

Esperans reponn li: «Seye l non, ou pa janm konnen.»

Kou Kretyen mete kle a nan seri pòt la, li tou sezi wè l louvri tou dous. Menm lè a, toude mesye yo mete deyò. Men rive yo rive devan baryè a, kan yo pouse l, gen yon sèl bri ki fèt lamenm Dezespwa reveye.

Lè nonm lan seye leve sou kabann li pou l kouri dèyè mesye yo, li gen yon sèl maladi ki pran l. Li rete konsa epi toude pye l vin rèd, li pa kapab mache. Se konsa Kretyen ak Esperans sove anba men Dezespwa.

Lè mesye yo rive sou bon wout la, yo santi fòk yo fè yon bagay pou lòt moun pa pèdi nan wout sa a. Se pou sa yo pran yon gwo wòch epi yo make sou li: «Piga nou pase nan wout sa a. Se la nonm lan yo rele Dezespwa a gen kay li. Si nou tonbe nan men l, malè va rive nou.»[2]



# CHAPIT 16

## Vwayajè yo rive nan yon bèl jaden

De (2) mesye yo kontinye wout yo. Rive yon kote, yo wè yon bèl jaden ki gen anpil fwi. Yo di se jaden yon nonm yo rele *Bon Gason*. Yo fè yo antre nan jaden an epi yo di yo mèt goute bon fwi ki ladan yo.

Sou tèt mòn lan ki te bò pwopriyetè a, te gen kèk nèg ki t ap gade bèt. Se yo kat (4) ki te la. Yo rele yo

*Konnen Ki Fè*, *Tande Ak Wè*, *Je Klere*, epi *Pa Bay Manti*.

Lè yo mande esplikasyon, mesye yo di konsa: «Tout la a se lakay nou nou ye. Sa nou vle, nou mèt fè. Si nou vle nou mèt rete fè kèk jou. Mèt la va byen kontan.»

Apre Kretyen ak Esperans fin pase yon bon nwit, nan denmen maten, kat (4) mesye yo vin chache yo pou fè yo vizite pwopriyetè a. Lè yo fin wè tout bèl bagay ki gen pou wè, yo rive sou yon mòn yo rele *Malè Pandye*. Pandan ou kanpe sou mòn lan, ou kapab wè zosman moun ki pèdi vi yo nan falèz sa a.

Lè Kretyen wè sa, li di: «Bon, poukisa yo montre nou twou sa a?»

Je Klere reponn li: «Se kadav moun yo ki kite chemen verite epi ki vin pèdi pye nan falèz sa a.»

Apre sa, yo mennen yo sou yon mòn yo rele *Bon Konsèy*. Rive la yo rankontre ak yon pakèt pòv k ap mache nan mitan yon pakèt tonm. Lè Kretyen wè sa, li di: «Sa sa vle di?»

Tande Ak Wè reponn li: «Lè ou t ap vin sou wout la, ou pa t wè yon ti santye sou bò wout la? Ti santye sa a se lakay Dezespwa li mennen. Gen anpil moun ki pito pase nan ti santye sa a, paske yo di wout la twò rèd. Se konsa lè yo rive lakay Dezespwa, li kreve je yo epi l mennen yo vin rete isit la nan mitan tonm yo.»[1]

Lè Kretyen ak Esperans tande koze sa a, youn vire gade lòt epi lamenm dlo vin nan je yo. Men yo rete san pale.

Pandan m nan rèv la mwen wè kat (4) mesye yo mennen Kretyen ak Esperans devan yon pòt ki bay sou yon falèz. Yo louvri pòt la epi yo di vwayajè yo: «Vin

gade non.»

Lè yo gade, yo wè yon twou tou nwa ki gen lafimen ap sòti ladann epi yon bri tankou bri dife nan twou a.

Te gen yon move sant ap sòti nan twou a epi ou tande vwa yon pakèt moun ap rele.

Kretyen mande: «Kisa sa a ye?»

Konnen Ki Fè reponn li: «Pòt sa a rele *Pòt Ipokrit*. Se chemen dekoupe pou ale nan lanfè.»

Apre sa, vwayajè yo mande al fè wout yo. Toulekat mesye yo kondi yo mete sou yon mòn yo rele *Ladekouvèt*. Lè yo rive la, mesye yo montre yo pòt Vil Syèl la ak yon gwo lonnvi yo te genyen.

Men lè vwayajè yo seye gade, yo tèlman sezi wè jan pòt la bèl men yo pran tranble. Yo manke jete linèt la.

Men lè lè a rive pou yo derape, Pa Bay Manti renmèt yon kat ki gen plan wout pou yo swiv la. Li di yo konsa pou yo pa kite moun pran tèt yo. Epi apre sa, li ba yo benediksyon Bondye.

Pandan m nan rèv la, mwen wè Kretyen ak Esperans derape pou desann mòn lan. Anba mòn lan, gen yon savann yo rele *Tèt Chaje*. Se la yon ti santye vin rankontre ak gran wout la. Kou mesye yo rive nan pozisyon sa a, konsa yo rankontre yon ti nonm yo rele *Nèg Sòt*. Li te pote non l paske l pa t konnen anyen nan pawòl verite a. Men sa pa t anpeche l ap plede fè chèlbè. Li te kwè l te konnen tout bagay.

Kòm yo te konmanse ap fè wout ansanm, Kretyen ak Esperans te konmanse ap esplike l verite a.



# CHAPIT 17

## Vwayajè yo bare ak yon bann ansasen

Apre yon bon ti bout wout, de (2) vwayajè yo rive yon kote ki fènwa. Yo wè yon nonm sèt (7) denmon mare ak sèt (7) kòd epi y ap trennen l pou jete l nan pòt la ki louvri sou falèz ki gen dife a. Nèg sa a te rele *San*

*Manman*. Li te sòti nan yon vil yo rele *Woule De Bò*.[1] Lè yo wè sa, toulede konmanse tranble.

Lè Kretyen wè sa, li rakonte Esperans yon istwa ki te rive yon nèg rele *San Fwa* twa (3) bandi te atake. Yo te rele bandi yo *Malveyan*, *Move Je*, ak *Kapon*. Bondye fè bagay la te rive bò yon vil yo rele *Gras Mizerikòd*. Se sa ki fè gen yon moun ki rete nan vil la yo rele *Bon Fason* ki gentan pote l sekou.

Yo toude kontinye fè chemen yo ak Nèg Sòt ap mache dèyè yo. Rive nan yon kafou, mesye yo pa konnen ki wout pou yo fè.

Kòm yo te yon ti jan ap ezite, konsa yon nonm yon ti jan fonse vin jwenn yo epi l mande yo sa yo genyen.

Lè yo esplike l yo pa konnen ki wout pou yo fè, li di yo konsa: «Swiv mwen non. Se menm kote mwen prale ak nou.»

Yo koute sa l di yo a, yo swiv li vre. Men kou yo derape, yo rann yo kont wout la gen anpil detou, yo vire do bay Syèl la.



# CHAPIT 18

## Vwayajè yo kite yo pran yo nan fil

Yo pa menm gentan fin rann yo kont kote yo ye, pase yo rete konsa epi yo wè yo vlope nan yon senn. Lè sa a, nonm lan retire manto ki te sou li a. Se lè sa a mesye yo wè se nan pèlen yo pran yo. Malgre tou sa yo fè, yo pa kapab sòti nan senn. Yo blije rete ap plede rele anmwe.

Lè Kretyen wè sa, li di konsa: «Kat (4) mesye yo nou te jwenn nan palè a, te di nou pou pran prekosyon nou ak flatè. Men kounyeya, nou wè verite a. Moun k ap flate lòt, se pèlen y ap tann pou yo.»[1]

Pandan yo rete ap tann, konsa yo wè yon nonm ki gen yon bèl rad klere sou li ak yon gwo fwèt nan men l. Rive l rive, li dechire senn lan epi l libere yo. Lè l fini, li di konsa: «Nonm lan nou te swiv la, se Satan ki te vin sou nou nan pòz bon moun li.»[2]

Nonm lan ki te delivre yo a, fè yo mete ajenou, li ba yo yon bèl rakle, epi l di yo konsa: «Sa va montre nou pou n pa kite moun pran tèt nou. Swiv mwen, m a mete nou sou bon chemen an.»

Kou yo rekonmanse mache, konsa yo wè yon nonm ap mache vin jwenn yo. Nonm sa a te rele *Nanpwen Bondye*. Rive l rive sou yo, li mande yo ki bò yo prale.

Yo menm, yo reponn li konsa: «N ap vwayaje pou al nan Syèl la.»

Lè Nanpwen Bondye tande sa, li pete yon sèl griyen dan epi l di yo konsa: «Kisa n ap di la a, kote konsa pa egziste non.»

Kretyen reponn li: «Men wi, sa gen pou l vini apre vi sa a.»

Nanpwen Bondye di l: «Se pa ti chache m chache kote sa a, men kòm mwen pa kapab jwenn li, m ap retounen ale pran sa m te kite nan espwa jwenn Syèl la.»

Men kòm yo te deja konnen se bagay nan vi sa a ki te anpeche yo jwenn chemen Syèl la, Kretyen ak Esperans pa okipe l pase yo kontinye wout yo.

Apre sa, yo vin rive yon kote yo rele *Bon Jan Van*. Kòm yo te yon ti jan bouke, Esperans chita sou bò wout la pou l fè yon ti dòmi. Men Kretyen fè l sonje mesye yo nan chato a te di yo piga dòmi sou wout. Se sa ki fè pou yo pa dòmi, yo konmanse ap koze sou sa Bondye fè pou yo pandan vi yo.[3]



# CHAPIT 19

## Vwayajè yo rankontre ankò ak Nèg Sòt

Depi Nèg Sòt te rankontre yo a, li pa t janm kite yo ankò. Se pou sa, tout tan y ap mache, y ap koze ak li.

Kretyen: «Poukisa ou rete dèyè konsa? Vini jwenn

nou non.»

Nèg Sòt: «Mwen pito mache pou kont mwen.»

Kretyen: «Bon, nan ki kondisyon ou ye ak koze Bondye?»

Nèg Sòt: «Mwen gen bon santiman, mwen pa janm fè moun mal epi m fè tou sa Bondye di pou fè.»

Kretyen: «Men sa pawòl la di ou: «Nanpwen youn ladan yo k ap fè sa ki byen. Non, pa menm yon sèl.»[1] Yo rele ou Nèg Sòt, genlè ou pote non ou, paske mwen wè ou pa konnen anyen sou jistis Jezikri ak delivrans nou nan lafwa.»

Nèg Sòt: «Ou p ap janm rive fè m kwè m se yon move moun. Se pa menm jan ak ou m kwè. Men jan m kwè a bon tou.»

Kretyen: «Pa gen moun ki kapab konnen Jezikri si Bondye pa ba l revelasyon.[2] Louvri je ou sou eta peche ou epi kouri vin jwenn Jezikri non. Jistis li kapab retire ou anba kondannasyon.»

Nèg Sòt: «Si ou kontinye konsa, ou ka fou wi. Mwen p ap swiv ou. Si ou vle pran devan, kite m rete dèyè toujou.»

Lè vwayajè yo sòti kote yo rele Bon Jan Van an, yo rive nan kote Vil Syèl la ye a. Se yon kote ki pa t gen bri. Se ti zwazo sèlman ki t ap chante. Kote ou voye je ou, se flè ou wè. Solèy la te klere nwit kou jou. Se lè sa a, yo konprann yo te prèske rive nan Syèl la. Te gen yon kalite moun ki te gen bèl rad klere sou yo. Pa t gen anyen ki te manke yo. Tou sa yo te bezwen, yo te jwenn li an kantite.

Lè yo konmanse pwoche kote vil la, yo wè tout kay

yo te fèt avèk de bèl wòch, yo gen anpil valè. Rès yo menm te tout an lò. Gen yon kalite vwa ki ap sòti nan vil la epi k ap di: «Men l pral parèt nan pwisans, pou l bay moun li yo rekonpans.»

Tout tan y ap pwoche, y ap travèse yon kalite bèl jaden legim ak rezen.

Kretyen mande yon nonm ki t ap siveye pou ki moun jaden sa yo ye.

Li reponn: «Se pou Wa a yo ye. Li plante l pou l sa jwenn epi pou l sa bay vwayajè yo.»

Nonm lan ki t ap veye jaden yo mennen yo nan mitan jaden an epi l ba yo manje tout kalite fwi ki te genyen. Apre sa, li montre yo kote Wa a renmen vin pwonmennen. Li di yo konsa yo mèt rete pou pran yon ti pòz.

Pandan m nan rèv la, mwen wè kou yo leve, yo kontinye mache. Men reflè solèy la te bay sou vil la te anpeche yo mache paske yo pa t kapab louvri je yo.[3]

Pandan y ap demele yo mache, konsa yo rankontre de (2) moun. Rad sou yo te tout an lò. Figi yo menm te klere tankou solèy la. Lè yo wè vwayajè yo, yo di yo: «Eske se nan Vil Syèl la nou vle ale? Gen de move pa ki rete nou pou nou rive.»

Se konsa yo mennen vwayajè yo jouk yon kote ki mete yo anfas pòt Syèl la.

Men pou yo te rive nan pòt la, te gen yon gwo larivyè pou travèse. Pa t gen ni pon ni bak, epi dlo a te fon.[4]

Lè Kretyen ak Esperans wè sa, yo sezi epi yo konmanse tranble. De mesye yo menm ki te mennen yo vin devan rivyè a di yo konsa: «Pa gen lòt kote pou

nou pase. Si se pa sa, nou p ap kapab antre nan pòt la.»

Lè vwayajè yo tande sa, yo toude, yo pa fè ni de ni twa pase yo tou antre nan dlo a.

Men tout tan y ap antre, dlo a vin pi fon. Lè Kretyen wè se tout bon l ap pèdi pye, li di konsa: «Men m ap koule wi. Dlo ap kouvri tèt mwen wi.»

Esperans reponn li: «Pran kouraj non monchè, pye m jwenn fon.»

Men Kretyen di l: «Se pa fòt mwen, men m genlè m ap mouri san m pa rive nan peyi sa a kote lèt ak siwo myèl koule tankou dlo a.»

Fini l fin di sa, li santi l tèlman pè li pa di anyen ankò.

Nan mizè sa a, Kretyen bliye tout benediksyon yo te ba li pandan wout la. Nan lespri pa l li te wè tout bagay fini.

Se pa ti traka Esperans pase pou l rive kenbe tèt zanmi l nan deyò dlo a. Se yon sèl bagay ki te ba l yon ti espwa, se lè zanmi an di l: «Jezikri ap sove nou.»[5]

Bondye fè lè sa a, yo vin santi fon dlo pi fèm anba pye yo. Lè yo leve tèt yo, te gen de (2) moun ki te kanpe sou bò dlo a ap tann yo. Rad sou yo te klere tankou solèy. Yo lonje men bay vwayajè yo epi yo di konsa: «Mèt la voye nou vin ede nou sòti nan dlo a.»



# CHAPIT 20

## Kretyen ak Esperans rive nan Syèl

**P**andan m nan rèv la, mwen wè vil ki nan Syèl la. Se sou yon tèt mòn li te ye. Kretyen ak Esperans te moute mòn lan san traka, paske mesye yo ki te vin rankontre yo sou bò dlo a te ede yo moute.

Pandan y ap pwoche bò pòt la, konsa yon pakèt zanj sòti vin rankontre yo.[1] Mesye yo ki t ap mache ak

yo a di konsa: «Men moun sa yo ki te renmen Jezikri pandan yo t ap viv sou tè a. Yo te bandonnen tout bagay pou yo te fè volonte l.»

Lè sa a, Wa a voye anpil moun k ap jwe mizik vin rankontre yo. Se pa ti kras bèl chan yo chante pou resevwa yo nan Syèl la.

Se konsa vwayajè yo rive nan pòt Syèl la. Rive yo fin rive, mwen wè twa (3) moun panche sou miray la. Rad sou yo te klere kou solèy. Se moun yo ki t ap veye antre vil la. Se te *Enòk*, *Moyiz*, ak *Eli*. Kou mesye ki t ap eskòte vwayajè yo rive devan pòt la, yo di konsa: «Nou mèt louvri. Se moun pa nou yo ye. Se paske yo renmen Mèt la ki fè yo vini.»

Lè sa a, vwayajè yo montre sètifika yo te ba yo nan pòt jis la. Menm lè a, yo pote sètifika yo montre Wa a.

Lè l fin egzaminen yo, li di konsa: «Kote moun yo ye?»

Yo reponn li: «Men yo la a wi.»

Lè sa a, Wa a bay lòd louvri pòt la pou fè yo antre.[2]

Se konsa m wè Kretyen ak Esperans antre nan pòt Syèl la.

Pandan y ap antre konsa, figi yo chanje nèt. Yo mete yon kouwòn nan tèt yo epi yo renmèt yo yon enstriman mizik.

Menm lè a, tout klòch nan Syèl la konmanse sonnen, epi yon pakèt vwa ap plede repete: «Antre nan jwa papa nou.»[3]

Yo menm tou yo konmanse chante: «Lwanj, respè, pouvwa, otorite pou Moun ki chita sou fòtèy la, ak pou ti Mouton an pou tout tan.»[4]

Pandan m ap vire tèt mwen, konsa m wè Nèg Sòt ap rive sou bò gwo rivyè a. Li travèse san traka. Te gen yon nonm ki te gen yon ti boumba ki te depoze l lòt bò dlo a. Nonm sa a, te rele *Tèt Chaje*.

Kou Nèg Sòt debake, li swiv chemen ki mennen devan pòt la. Men pòt la pa t gen pyès moun vin rankontre l pou resevwa l.

Lè Nèg Sòt frape nan pòt la, mesye yo ki sou miray la di l konsa: «Ki moun sa? Kote ou sòti?»

Nèg Sòt reponn: «Mwen te konn wè Wa a wi. Li te konn preche nan bout kafou.»

Lè yo tande sa, yo mande l kote sètifika ou. Men tout chache l chache nan pòch li, li pa jwenn anyen pou l bay.

Lè sa a, zanj yo ale rakonte Wa a sa epi Wa menm di konsa: «Mare vakabon an, jete l nan falèz la.»

Se konsa yo pran Nèg Sòt, yo mare l epi yo trennen l devan pòt la ki bay sou falèz dife a. Yo louvri pòt la epi yo jete l nan flanm dife yo.[5]

Konsa m reveye, epi m tou sezi wè se reve m t ap reve.

# Referans Biblik

## Chapit 1

1 Ezayi 64:6
2 Sòm 38:4
3 Travay 2:37
4 Travay 16:30
5 Ebre 9:27
6 2 Pyè 1:19 , Sòm 119:105
7 Lik 14:26
8 Jenèz 19:17
9 2 Korent 4:18
10 1 Pyè 1:4 , Ebre 11:16
11 Lik 9:62
12 Ebre 9:17-22 , Ebre 13:20
13 Matye 7:13-14 , Lik 13:24
14 Tit 1:2
15 Jan 10:28
16 2 Timote 4:8 , Matye 13:43
17 Ezayi 25:8 , Revelasyon 7:16-17 ,
Revelasyon 21:4
18 Revelasyon 5:11
19 Revelasyon 21:6 , Revelasyon 22:17
20 Sòm 40:2

## Chapit 2

1 1 Korent 7:29
2 Sa reprezante Mòn Sinayi kote Bondye te bay
Moyiz lalwa a.
3 Egzòd 19:16-18 , Ebre 12:18
4 Ebre 12:25
5 Ebre 10:38 , Women 1:17

[6] Matye 12:31 , Mak 3:28
[7] Matye 7:13-14 , Lik 13:24

## Chapit 3

[1] Matye 7:7-8
[2] Matye 7:13-14

## Chapit 4

[1] 1 Korent 15:56 , Women 7:6
[2] Women 5:20 , Efezyen 5:26 , Travay 15:9
[3] Lik 16:25
[4] 2Korent 4:18
[5] Travay 14:22
[6] Lik 8:13
[7] Ebre 6:6 , Ebre 10:28-29
[8] 1 Korent 15:20 , 1 Tesalonisyen 4:16 , Jid 15 , 2Tesalonisyen 1:8 , Jan 5:28-29 , Revelasyon 20:11-14 , Ezayi 26:21
[9] Danyèl 7:9-10 , Malachi 3:2-3
[10] Matye 3:12 , Matye 13:30 , Lik 3:17
[11] 1 Tesalonisyen 4:16-17
[12] Women 2:15

## Chapit 5

[1] Ezayi 53:5
[2] Mak 2:5
[3] Zakari 3:4
[4] Efezyen 1:13
[5] Matye 7:13-14, Lik 13:24
[6] Jan 10:1

[7] Galat 2:16
[8] Pwovèb 6:6
[9] Revelasyon 2:5
[10] 1 Tesalonisyen 5:6-8

## Chapit 7

[1] Efezyen 6:11-17

## Chapit 8

[1] Women 6:23
[2] Women 8:37

## Chapit 9

[1] Jak 4:7

## Chapit 10

[1] Egzòd 14:14

## Chapit 11

[1] Pwovèb 22:14 , Pwovèb 5:3-20 , Jòb 31:1
[2] 1 Korent 1:27-29 , 1 Korent 3:18

## Chapit 12

[1] 1 Korent 4:20 , 1 Jan 3:18 , Matye 23:3
[2] 1 Timote 6:11
[3] Travay 14:22, Revelasyon 2:10

## Chapit 13

[1] Sòm 119:37
[2] Pwovèb 23:23
[3] Ebre 11:13-16 , Filipyen 3:20
[4] Ezayi 53:7 , Lik 23:34

## Chapit 14

[1] 2 Timote 4:10
[2] Jenèz 19:26
[3] Revelasyon 22:1-2

## Chapit 15

[1] Jòb 7:15
[2] Jeremi 31:21

## Chapit 16

[1] Pwovèb 21:16

## Chapit 17

[1] Matye 12:45

## Chapit 18

[1] Pwovèb 29:5
[2] 2 Korent 11:14
[3] 1 Tesalonisyen 5:6

## Chapit 19

1 Women 3:10-12 , Women 3:23
2 Matye 11:27 , 1 Korent 12:3
3 Revelasyon 21:18
4 Larivyè sa a reprezante lanmò.
5 Ezayi 43:2

## Chapit 20

1 Ebre 12:22-24
2 Ezayi 26:2 , Revelasyon 22:14
3 Matye 25:23
4 Revelasyon 5:13 , Revelasyon 7:12 , Revelasyon 19:1
5 Revelasyon 20:15






John Bunyan
1628-1688